*Ömürleriniň bahar çagynda watan, millet we din üçin janlaryny säginmezden pida eden gahryman şehitlerimize rehmet dogasy bilen bagyşlanýandyr.*

## MAZMUNY

# Salam dostlar

*Bu kitapçadaky käbir düşünjelerimizi siziň bilen paýlaşmak isledik.*

*Biz durmuş-ýaşaýşa degişli ähmiýetli meseleler bilen baglanyşykly nämeler pikirlenýändigimizi, bularyň aşylmagy için nämeler edilip bilinjekdigini tejribelerimizden ugur alyp ony çözmäge çalyşdyk. Düşünje we tejribelerimiziň işiňize nähili derejede ýol görkeziji bir häsiýetde bolýandygyny bilmeýäris. Biz diňe bizden öňküleriň biziň üçin eden zatlaryny siziň üçin-de etmek isledik. Ol bolsa durmuşy gürrüň ede-ede gözelleşdirmek we meseleleri çekişe-çekişe aşmakdyr.*

*Döwrümiziň adamlarynyň, biziň pikirimize görä, iň uly meselesi gürleşmegi we paýlaşmagy unutmalarydyr. Duýgularymyzy we düşünjelerimizi gürleşmesek, dogrulary we ýalňyşlary jedelleşmesek, gözellikleri paýlaşmasak ynsan bolmagyň, bir dünýäde birlikde ýaşamagyň näme manysy bolup biler?*

*Söýgüli dostlar!*

*Durmuşdan hemmämiziň garaşýan zatlarymyz bardyr. Ähmiýetli bolan olary amala aşyrjak dogry ädimleri ätmekdir. Munuň üçin etmegimiz we gaça durmagymyz gerek bolan zatlar bolup biljekdir. Bir işi wagtynda we öz ýerinde edip bilsek, ony dogry etdigimiz bolar. Soňra käşgäleriň we puşmanlyklaryň hiç bir peýdasy boljak däldir.*

*Biz siziň tolgunmalaryňyza, tagallalaryňyza hormat bilen we ynam bilen garaýarys. Munuň üçin käbir düşünje we tejribelerimizi siziň bilen paýlaşmak isledik. Durmuşda başarnykly boljakdygyňyza we öňüňize çykyp biljek meseleleri aşyp biljekdigiňize ynanýarys. Özüňize ynamyňyz bar bolsa, geljek siziňkidir!*

# Salam dünýä

Dünýä gelmek başy we soňy belli bolmaýan bir jogapkärçilik meýdanyna ädim ätmek ýalydyr. Doglanyndan ölüme gitdigiçe ulalýan, ulaldygyça çylşyrymlaşýan, çylşyrymlaşdygyça içinden çykylmasy kyn bolan jogapkärçilik meýdany... Ynsan beýle bir meýdanyň içinde adatça ýitip gidýär. Inişli we çykyşly günler ýaşaýar, gapma-garşylyklar we kelleden çykmaýan pikirler arasynda ýadaýar. Özüni tanamaýan ýaly bolýar, başgalary tarapyndan-da tanalmajak hala gelýär.

Dünýä gelmek bir başdan geçirmäniň içine girmekdir. Ynsan öz erki bilen, erkin saýlamasy bilen beýle bir başdan geçirmäniň içine girmeýär. Onuň beyle bir başdan geçirmäniň içinde bolmasyny dolulygyna üst-ýokarky erk, ýagny ýaradyjy erk isleýär. Şeýlelikde, bir synaga tabyn tutulan bolýar. Bakalyň, ynsan bolmagyň hyzmatyny ýerine ýetirip biljekmi, bu synagy heläkçiliksiz, belasyz geçip biljekmi? Ine, bu ýerde ynsanyň erki ara girýär. Nämäni edip, nämäni etmejekdigine öz erkin saýlamasy bilen karar bermegi gerekli bolýar. Elbetde, netijesine döz gelmek, razy bolmak hem ýene onuň paýyna düşýär.



**Ynsan aglap dünýä inýär.** Onuň dünýä bolan ilkinji garşylygy budur. Näme sebäpden aglaýarys, başymyza geljekleri duýýarysmy, ýogsa, ýerimizi ýadyrgaýarysmy, bir gozgalaňmy, bir salammy bu, bilinmez. Emma bilýän bir zadymyz bar, dünýä inýärkäk, hemmämiz aglaýarys. Ynsanyň başdan geçirmesi bu ýerden başlaýar we ölýänçä dowam edip gidýär. Beýle bolsa, ýaşaýyş bizi gülüp garşylaýan-

dyr. Ejemiz her näçe uly ajylar çeken bolsa-da, biziň dünýä inendigimiz üçin bagtlydyr we kakamyz bilen birlikde şatlyk içinde bagryna basýandyr bizi. Bir balalary dünýä gelendir, indi özlerinden bagtly kişi ýokdur. Bu bagtlylyk olaryň gözlerinden bize akýan ilkinji gyzgynlykdyr. Onuň bilen ulalarys, oňa sygynarys, ony goraýyjy bir saýawan hökmünde elmydama üstümizde duýarys.

Hawa, bir çaga ulalýar we durmuş oňa garaşýar.

# Ilkinji hereket

Bir çaga ösýär we durmuş başdan geçirmesi içinde ilkinji uly hereketini amala aşyrýar, emedekleme döwründen ýöreme döwrüne geçýär. Başdan geçirmäniň mundan soňraky bölümini aýakda geçirjekdir. Ýykylmak ýok. Ýykylsaň-da, ýykyldym diýmek ýok, çünki durmuş ýykylmagy bagyşlamaz. Derrew yzyndan gürlemäge başlaýar. Ine, täze bir hereket ýene. Ilkinji öwrenen sözleriniň yzyndan gören her zadyny soraýar: bu nämedir? Soradygyça öwrenýär, öwrendigiçe soraýar. Näme diýmeli, kerwen ýola düşdi indi, gahrymanymyz aýak üstünde we gepleýär. Janlarym, başyna geljek zatlary bilsedi, heý aýaga galarmydy we geplärmidi? Ine, durmuşyň we ynsan bolmagyň ilkinji syrly soragy!

# Bar boluşyň degresi (içi) hökmünde maşgala

Her durmuş täze bir maşgaladyr we maşgala dünýäniň kiçeldilen bir şekilidir. Adamzat medeniýetiniň ilkinji we iň umumy, bütin dünýä jemgyýeti maşgaladyr. **Maşgalasy bolmak, maşgalaly bolmak adamzada berlen iň uly artyk-**

**maçlykdyr, nygmatdyr.** Ynsan ýaşaýşynda dogluş bilen ölüm arasynda amala aşýan hemme zadyň maşgala içinde bir jogaby bardyr. Bu sebäpli ynsanoglunyň guran maşgala degresi beýleki barlyklaryňka meňzeýän däldir. Çünki ynsan, beýleki barlyklar ýaly diňe iýmek-içmek, penalamak we goranmak üçin maşgala gurýan däldir. Maşgala ojagy onuň üçin bir medeniýet çeşmesi, bir bar boluş degresidir. Ol ýerden aýaga galar we ýene ol ýere gaýdyp geler, şeýlelikde, bütin ýaşaýşy maşgala içinde geçer. Ýene durmuşy boýunça ähli maksady we tagallasy gowy bir maşgala gurmak we maşgalasyny bagtly etmäge çalyşmakdyr.

Maşgala degresi jemgyýetiň bir aýnasydyr. Maşgalanyň gurluşy, işleýşi, agzalary arasyndaky gatnaşyklar, goňşular bilen aragatnaşyklar, geçmişi ýatlama, geljege bakyş, ykdyşady işleýiş, bilim-terbiýä berilýän gymmat, iýip-içme, mekan-penalanma, eýe çykma we gorama, ejizlikler, gorkular, hyýallar, düýşler, belent maksatlar, yşk-söýgüler we ş.m. esasy meselelerde bir maşgala şeyle ýagdaýdadyr. Beýle bolýan bolsa, bir jemgyýeti derňäp tanamak üçin maşgaladan başlamak iň gysga we sagdyn ýoldur diýip bileris.

Türk jemgyýetinde maşgala gurluşynyň güýçlüdigini hemme kişi aýdýar. Ýene hemme kişi örän az maşgalanyň hakykatdan bagtlylygyny, maşgala içinde örän uly meseleleriň bardygyny, emma olary daşaryk syzdyrmaýandygyny tassyklaýarlar. Bu düşünjelerde dogrulyk paýy bolsa-da, Türk jemgyýetinde maşgala degresiňiň görünmeýän güýçleri bardyr. Kim näme diýse diýsin, maşgalany aýakda tutýan esasy bu güýçlerdir. Ýagşy, nämedir bu güýçler?

**Türk jemgyýetinde maşgalany aýakda tutýan güýçleriň başynda durmuşa bakyş usuly gelýändir.** Bu baglanyşykda

dünýä diýýäniň nämedir, hemmämiz nähili-de bolsa, bir gün ölüp gitjekdiris, arkamyzdan erbet adamdy, hiç kime peýdasy degmedi diýmesinler, ýagşylyk bilen ýatlasynlar, bir gezek-de bolsa, Alla razy bolsun diýsinler diýen düşünje maşgala içi we maşgala arasy dialog-gepleşigi, gatnaşygy üpjün edýän esasy bir çemeleşmedir.

Türk medeniýetinde durmuş maşgala merkezli bir bütinlikdir. Maşgala agzalary öýlerine çörek getirmek we namarda zar bolmazlyk üçin işlerine giderler. Iş diýmek çörek gapysy diýmekdir. Maksat maşgalanyň zerurlyklaryny gidermekdir. Okaýan çagalar üçin ähli mümkinçilikleriň soňuna çenli gapysy açylýandyr. Çagamyz okasyn, adam bolsun, maşgalasyny utandyrmasyn, watanyna, milletine peýdaly bolsun, iň



azyndan öz geljegini üpjün etsin, biziň ýaşanlarymyzy ýaşamasyn, çeken kynçylyklarymyzy çekmesin usulynda bir çemeleşme şekili, her maşgalada diýen ýaly görülýär. Şeýle hem geçmişden dowam edip gelýän bagtly bir höwürtge gurma duýgusy täze bir şekile sokulýar we duýgy hökmünde boldugy ýaly dowam etdirilýär. **Bagtly bir höwürtge gurma islegi bir küýseg däl, ýetilmesi gerek bolan bir maksatdyr.** Bu ýerde däp-dessur bilen baglanyşykly gymmatlyklara ýüklenen many örän ähmiýetlidir. Türk maşgalasynda däp-dessur bilen baglanyşykly gymmatlyklar işeňňirligini ýitirmäge başlanda derrew tankyt edilýär we könelen gymmatlyklaryň ýerine hökman täzesi goýulýar. Çünki, Türk maşgala medeniýetinde geçmiş inkär edilýän däldir, ýöne köri-körlügine öýkünme-de ýokdur.

Gowy we erbet günde maşgala agzalarynyň biri-birleri bilen hyzmatdaşlyk we kömekleşme içinde bolmasy, maşgala içi syrlaryň hiç kim bilen paýlaşylmazlygy ýaly duýgular Türk maşgalasyny durmuşyň ähli tersliklerine garamazdan, biri-birine baglaýan esasy güýçlerdendir.

Iň ähmiýetli güýç, hatda beýleki ähli güýçleriň enesi we güýçleriň güýji bolan başga bir mesele-de bardyr. Ady söýgüdir. Hawa, söýgi Türk maşgalasynyň hamyr maýasydyr. Hiç bir wagt ünsden düşürilmejek bir hakykatdyr. Söýgi hemme zatdyr. Är-aýallygyň esasydyr. Maşgala we durmuşda bir topar pidakärligiň arkasyndaky çüňňür hereketlendiriji güýç budur. Çünki, söýgi ýerine görä hiç bir jogaba garaşmazdan söýüp bilmek diýmekdir. Mysal üçin, çagalar söýgüdir, geljege eýe çykma, hatda hüküm etme söýgüsi! **Dogluş bilen ölümi, ýaşaýyş bilen ölüm aňyrsyny biri-birine baglaýan ýeke-täk syr söýgüdir!**

Söýgi Türk maşgala gurluşynyň genlerinde, damarlarynda bardyr we üýtgemeýän bir delil hökmünde ele alynmaly däldir. Özeni boýunça bir meňzeş bolsa-da, şekil taýyndan nesiller arasynda tapawutlylyklar bardyr. Bu sebäpli her nesilde tapawutly şöhlelenmeler özüni görkezýändir. Mysal üçin, köne nesillerde söýgi bir garaýyş, bir gaýgy-gam durşy, aýdymlaryň setir aralarynda bir yşarat ýa-da kesik bir sözlem bolýarka, ýaşlarda biraz dälije sözleýiş, biraz hereketlilik, sabyrsyz bir kowalamalar, ok ýaly sözlemler we ş.m. şekilde orta çykýandyr. Emma olaryň ählisi şol bir duýgynyň daşyna çogmasyndan başga bir zat däldir.

Maşgala içinde nesilleriň arasyndaky düşünje tapawutlarynyň bolmagy tebigydyr. Köne nesilleriň ýaşan meseleleri, durmuşa garaýyşlary we durmuşdan garaşýan zatlary bilen ýaş nesilleriň durmuşa garaýyşlarynyň we ýaşaýyş şekilleriniň bir meňzeş bolmagy ynsanyň tebigatyna ters gelýändir. Zamana üýtgändir, şertler üýtgändir, dünýä üýtgändir, durmuş üýtgändir, munça üýtgeme arasynda, elbetde, garaýyşlar hem üýtgejekdir. Emma köne nesilleriň, ýaş nesiller ýaly, üýtgemä aýak goşjakdyklaryna garaşmak hakyky bolmaz. Ýyllaryň endiklerini nähili üýtgetsinler, soňra-da näme sebäpden üýtgetsinler? Bu ýerde ýaşlary jogapkär görmek hem ýalňyşdyryjy bolar. Ortada bir mesele ýok, örän tizlikli, çalt bolup geçen bir üýtgeme bar. Beýle bolýan bolsa, munuň aňlaşylmagy, düşünilmegi gerekdir.

Üýtgeme diýilýän waka taryhyň käbir döwürlerinde özüni örän çalt duýduryp biler. Munuň syýasy, ykdysady, tehnologik we ş.m. dürli sebäpleri bardyr. Ähmiýetli bolan bularyň bilinmegi we bize nähili şöhlelenjekdigininiň aňlaşylmagydyr. Üýtgemä käte kesekileşme, zaýalanma we bozulma şekilinde ters, ýaramaz bir şekilde-de baha berlip bilner. Çünki, üýtge-

me bilen gelen zat könäniň gymmatlyklaryny we gözellikleri ni ýok edip biler.

Maşgala içi üýtgemäniň özüni görkezen iň uly meýdançasy dildir. Tapawutly nesillere degişli maşgala agzalarynyň öz aralarynda umumy bir dil emele getirmeleri elmydama mümkin bolman biler. Nesilleriň wakalara, zatlara bakyşy, bulara berýän gymmaty, ösdürýän duýgurlyklary, dagy näme, tapawutly bolup biljekdir. Munda bu bir mesele hökmünde görülmeli däldir. Köne nesiller ýaşlary jogapkärçiliksiz görüp biler, çünki ýaşlaryň öz duýgurlyklaryna şeýle bir çynlakaý garamaýandyklaryna ynanýandyrlar. Ýaşlar hem garrylary aňlaýyşsyz, düşünjesiz ýa-da köne pikirli hasaplap bilerler, çünki olaryň hemme zada öz üýtgemeýän ölçegleri bilen çemeleşýändiklerini oýlanýandyrlar. Bularyň hemmesi dogrudyr. Beýle bolýan bolsa, mesele nämededir? Mesele üýtgän diliň maşgala içi aragatnaşygynda ýeterli derejede ulanylmaýanlygyndadyr. Eger bir eje we kaka çagalarynyň ulanýan dilini aňlamazlykda, olaryň düşünje we islegleriniň esaslaryny, delillerini görmezlige salmakda tutanýerlilik etse, ýagny olara öz ynançlarynyň gözi bilen baksa, elbetde, olary tanap bilmez, diňe özüni aldadar. Çagalar bolsa bir mesele ýa-da bir waka hakynda näməler pikirlenýändiklerini, näməler etmek isleýändiklerini maşgala ulularyna aňlatmagyň mümkinçiliksizliginden ugur alsalar, ýalňyşarlar. Waka şeýle bakmak gereklidir: eger men, oýlanýanlarymy düşündirip bilmeýän bolsam, meniň usulymda bir kemçilik bar diýmekdir. Näme bahasyna bolsa bolsun, duýgy we düşünjelerimi düşündirmegi başarmalydyryn. Çünki, aragatnaşyk budur. Taraplaryň waka şeýle çemeleşmeleri gerekdir.

Her nesliň özünden soňky nesillere çemeleşmesi özünden

öňküleriň özlerine çemeleşmesi ýalydyr. Bu tebigy bir akyşdyr. Nakylda aýdylypdyr-a, näme ekseňiz, ony orarsyňyz! Edip bilmediklerimizi ýa-da etmediklerimizi özümizden soňrakylardan garaşmak hakyna eýe däldiris. Eger özümizden soňrakylara peýdaly bolmak, olara goşantda bolmak islesek we biziň düşen ýalňyşlarymyza olaryň düşmezligi gerek diýsek, öz tejribelerimizi, mahal-mahal öz-özüňi tankyt mantygynda olar bilen paýlaşmalydyrys. Hakykatlary gizlemek ýa-da galp, ýasama galalara sygynmak olary goramaga ýetmez, tersine beýle bir özüňi alyp baryş olar bilen aramyzdaky uçurymy çuňlaşdyrar.

Her adamyň bir hekaýasy bardyr we ol adam köplenç öz hekaýasynyň baş gahrymany däldir. Hakykat näme bolsa, ony bolşy ýaly kabul etmek gerekdir. Ýene başgalaryna degişli her hekaýada bizden bir zatlar gizlin saklanandyr. Başgalaryna degişli hekaýalary öz hekaýamyzyň bir parçasy hökmünde diňleýändiris. Çünki, hemmämiziň ýaşan başdan geçirmelerimiz biraz parhly bolsa-da, umuman meňzeşdir. Ýa-da kiçi başdan geçirmeler uly başdan geçirmäniň, adam bolma başdan geçirmesiniň bir şöhlelenmesinden ybaratdyr.

Unutmalyň ýagny, adam hökmünde orta goýýan ilkinji işimiz esasan özümizi görkezmäge we kabul etdirmäge esaslanýan bir wakadyr. Bu waka bizden öňküleriň hem başyndan geçendir we bizden soňrakylar hem muny etjekdirler. Bu sebäpli her köne nesil sabyr etmegi öwrenmelidir, her täze nesil-de bir gün sabyr etme gezeginiň özüne geljekdigini oýlanmalydyr.

**Ynsan öz başdan geçirmesini ýalňyzlaşyp ýaşaýar.** Gün-günden maşgalasyndan we töwereginden uzaklaşýandygyny bilýär. Bu bir gopma ýa-da kesekileşme däl, jogapkärçilik düşünjesine taýýarlanmakdyr. Jogapkärçiligi kabul edip almak

ýalňyzlaşmak bilen başlaýandyr. Bu ýagdaý işjeň bolmaýan, gowşak bir waka hökmünde görülmeli däldir, tersine öz güýjüňe eýe çykma ýagdaýy şekilinde kabul edilmelidir. Ýalňyzlyk gelende ajy, gidende ynam berýän bir duýgudyr. Aglamak bolmasaýdy, gülmegiň gymmaty bilnermidi? Ýa-da ýitirmek bolmasady, eýe bolmagyň bir gadyry bolarmydy? Ähli bu duýgular aňladylyp bilinjek duýgulardyr. Iň esasysy adamyň ýaşan zatlaryny, duýýan zatlaryny dogry kişiler bilen dogry wagtda we dogry bir şekilde paýlaşyp bilmesidir.

Hawa, maşgala içindäki başdan geçirme daş töwerege açylmak bilen başga bir ölçeg gazanýandyr. Bu ýerde täze ýagdaýlar, täze howplar we düşünişmezlikler garaşýandyr bize.

## Bir aýdymsyň sen mekdep durmuşym

Ynsan durmuşynda mekdep döwri çagalyk çagynyň ikinji ýarysy bilen ýaşlyk çagynyň birinji ýarysyny içine alýan uzyn bir düýş ýalydyr. Bir gün ejeňiz ýa-da kakaňyz eliňizden tutupdyr we mekdebe äkidipdir sizi, ýene görýärsiňiz bir gün eliňizde uniwersitet diplomy, suwdan çykan balyk ýaly çäresiz we has öňki tejribeleriňizden örän tapawutly bir şekilde durmuşyň ol sowuk we hakyky ýüzi bilen garşy-garşysynadyrsyňyz. Nähili geçipdir munça ýyl, hakykatdan küýsemäge başlarsyňyz.

Mekdep döwrü ynsan durmuşynyň iň hasylly ýyllarydyr. Munda şübhe ýokdur. Bolýar, ýürek gysdyryjy taraplary ýokmudyr mekdep durmuşynyň, elbetde, bardyr. Käbir sapaklaryňyzdan irersiňiz, jynyňyzyň alyşmaýan mugallymlaryňyz ýa-da synp ýoldaşlaryňyz bolar, eje we kakaňyzyň sapaklary-

ňyzy okamagyňyz bilen baglanyşykly edýän psihiologik zorluklary, hatda, käbir erkinlikleriňize goýlan çäklendirmeler we ş.m. zatlar ol ýyllarda janyňyzy ep-eslije agyrdandyr. Käte hakykatdan-da okuwy taşlamagy hem oýlanansyňyz. Soňra pikiriňizden dänersiňiz, ol ýerde söýýän birileriňiz bardyr we islemeseňiz-de okuwa dowam edersiňiz!

Ynsan durmuşynda iki hili bilim-maglumat edinme ýolu bardyr. Biri teoretik bilim-maglumatdyr we okuw-terbiýe bilen elde edilýär. Munuň örän uly bir bölümini mekdep durmuşynda edinýäris. Ondan soňra özümizi ösdürmek üçin aljak ähli okuw-terbiýelerimiziň esasy hem ýene bu ýerde atylýar. Ikinjisi amaly bilim-maglumatdyr, bu-da hut ýaşap öwrenýän ýa-da iş durmuşymyzda gazanýan tejribelerimizdir. Bularyň birini beýlekisinden aýry ýa-da artykmaç görmek ýalňyşdyr. Edil öňürti towuk ýumurtgadan çykypdyrmy, ýogsa ýumurtga towukdan çekişmesi ýaly ýerliksiz we manysyzdyr. Ynsan nähili bedeni bilen we ruhy bilen bütin bolýan bolsa, okuw-terbiýe-de şonuň ýaly bir bitewidir. Teoretik bilim-maglumat bilen amaly bilim-maglumat biri-birine mätäçdir, biri bolmasa, beýlekisi-de bolmajak bir bilim-maglumatlardyr.

Mekdep durmuşy ynsanyň bir tarapy bilen ilkinji resmi, beýleki tarapy bilen-de ilkinji erkin durmuşydyr. Resmi durmuşydyr, çünki belli kada-kanunlar, belli bir zamany, wagty bardyr. Ol size laýyk, dogry gelmez, siz oňa laýyk bolmak ýagdaýyndasyňyz. Erkindir, çünki **ilkinji çyňlakaý ýoldaşlyklar, ilkinji dawa-gowgalar, ilkinji söýgüler esasan mekdep döwründe bolýandyr.** Bu ýerde edinen bilim-maglumatlaryňyz we tejribeleriňiz, gazanan endikleriňiz we dostluklar, sezewar bolan gabanjaňlyklaryňyz, ýalan we aldatmalar bizde bir ömür boýy süpürilip aýrylmajak yzlar galdyrandyr. Hatda, mundan soňraky ýyllaryňyzda garşylaşyp biljek meň-

zeş wakalaryňyz bilen bu tejribeler arasynda baha bermeler geçirersiňiz we täze wakalaryň garşysynda has sowukganly kararlar berme mümkinçiliklerini taparsyňyz.

Ynsan durmuşynda käbir ilkinjileriň örän uly bir ýeri bardyr. Ilkinji zatlar, köplenç, bir tötänlige baglylykda öňüňize çykar. Mysal üçin, yşk-söýgi bulardan biridir. Şeýle bir duýga düşen wagtyňyz indi özüňizde dälsiňiz. Dünýä ýumrulsa-da, azaryňyza däldir, mekdebiňizi we maşgalaňyzy keseki görmäge başlarsyňyz. Içiňizde harasatlar gopar. Ýüregiňiz ýerinden çykyp gitjek ýalydyr. Dünýäde siziň üçin söýýän kişiňizden başga gymmatly hiç kim ýokdur!

Hawa, bu bir ilkinji tejribedir; her ilkinji tejribe ýaly, hakykat möçberi çäkli, ýalňyşma paýy ýokary, çuňňur yz galdyrmaýan, ýatlama gymmaty daşynda köpüsi uçup giden, bu sebäpli hem ýalňyşy kabul etmeler bilen doly bir tejribedir. Munuň şeýledigini soňraky ýyllarda öziňiz hem görersiňiz we aňlarsyňyz. Emma ilkinji tejribe bolmasynyň ol ele-gola sygmaýan gyzgynlygy durmuşyňyzdan hiç bir wagt sönüp gitmez.

Ilkinji söýgi tejribesiniň howpsuz-hatarsyz geçilmegi öz elimizdedir. Bu ýerde üns bermeli ilkinji zadymyz näme isleýändigimizi bilmegimizdir. Isleýän zadymyz bagtlylyk we gowulyk bolýan bolsa, muny üpjün etmek diňe ebedi gatnaşyklar bilen mümkindir. Soňra bagtlylyga we gowulyga eýe bolmagyň bir jogapkärçiligi we gymmaty boljakdyr. Janlarym, onuň gerek zatlaryny ýerine ýetirip biljek güýjümiz we mümkinçiligimiz barmydyr? Heniz bir okuwçy, maşgalamyzyň mümkinçilikleri bilen ýaşaýarys, bir işimiz ýok we ş.m. Beýle bolýan bolsa, bu ilkinji tejribäni öz lezzetinde taşlamagy bilmelidiris. Ýogsa bilim-terbiýämizi, maşgala gatnaşyklarymyzy, belki-de, geljegimizi uly bir töwekgellige sokarys.

Edinýän bilim-maglumatlarymyzyň ýanynda mekdep durmuşynyň bize gazandyrjak iň uly tejribesi ýoldaşlykdyr. Her zatda bolşy ýaly, munda-da saýlap-seçiji bolmak ýagdaýyndadyrys. Çünki, ýoldaşlyk adamy tamamlaýan, besleýän we şahsyýetini orta çykarýan bir tejribedir. Bizi biri bilen ýoldaş, dost bolmaga iterýän esasy zat ine budur. Ýoldaş gözlärsiňiz, çünki başgalary bilen paýlaşmak isleýän zatlarymyz bardyr. Emma her tejribe ýaly, dostluklar hem gymmatlydyr. Eger saýlamaňyzda ýalňyşsaňyz we ýoldaşyňyz siziň häsiýetiňizde bolmasa, ýandyňyz diýmekdir. Syrlaryňyzy uly ile ýaýar, duýgularyňyzy we mümkinçilikleriňizi tarymar eder. Sizi ýalan bilen tanyşdyrar. Islemedik ýagdaýyňyzda erbet endikler edinersiňiz. Hyýanatlary ýadyrgamarsyňyz. Bir gün geler, mekdebiňizden, maşgala ojagyndan uzaklaşarsyňyz. Ýoldaş dünýäsinde gazanan her tersligiňiz sizde bar bolan bir gowulygy syryp süpürer. Ine, ol wagt özüňizi-de tanamaz hala gelersiňiz.

Adaty halk medeniýetimizde *"Ýoldaşyňy (dostuňy) aýt, kimdigini bileýin"* şekilinde özboluşly bir nakyl bardyr. Bu nakyl açyk bir duýduryşy öz içine alýandyr. Adamy tanamagyň iň gysga ýoly onuň dost-ýoldaşlyk edýän kişilerini tanamakdyr. Dilimizde ýoldaşlary bilen gatnaşyklarynda ýürekdeş we pidakär bolan kişiler üçin *"ýoldaş janlysy",* yagny *"hakyky dost"* sözi ulanylýandyr. Hz.Aly bolsa: *"Ynsanyň ýoldaşy, özi ýalydyr"* diýipdir. Ynsanyň seçip-saýlamalary onuň şahsyýetini, häsiýetini we kim bolýandygyny aýdyňlatýan, görkezýän bir aýna ýalydyr. Bütin bular ýoldaşyň ynsan durmuşynda nähili derejede täsirli bolýandygyny görkezýändir.

Ýoldaşlyklaryň we dostluklaryň arasynda gatnaşyklary dogry çekip biljek iki ýörelgämiz bardyr. Bulardan biri aldatmak, beýlekisi ýalandyr. Aldatmak: hile etmek, ýalňyşdyrmak, sözünde durmazlyk, kezzaplyk etmek, başyny-gözüni aýla-

mak, wepasyzlyk etmek ýaly bir topar ters, ýaramaz işleri birden içine alýan bir delildir. Kiçi we bir pursatlyk peýdalar üçin öz şahsy bähbidine görä edilen bir hereketdir. Aldatmagyň görnüşleri bardyr we ynsana berýän zyýany taýdan ulusy bilen kiçisi ýa-da görnüşleri arasynda hiç bir tapawut ýokdur. Ynam duýgusynyň we dogruçyllygyň tersidir. Aldatma psihologiýasyna eýe bolan adamlar öz kişiligini oturdyp bilmedik, şahsyýetini gazanmadyk we özüne bolan ynamy emele gelmedik kişilerdir. Bu häsiýete eýe bolan birinden ýoldaş we dost bolmaz, hökman bir gün birhili şekilde ýanyndakylara zyýany deger.

Ynsanyň günlük durmuşynda asylsyz, hakykata laýyk gelmeýän, dogry bolmaýan, garşysyndakyny aldatmak maksady bilen sözlenen söze ýalan diýilýär. Emma ýalan ynsan durmuşynda elmydama bu açyklykda özüni görkezmez. Käte aňly-düşünjeli bir özüňi alyp barşy orta goýmak düşünjesi bilen ýalan sözlener. Muňa belki strategik ýalan diýlip bilner. Käte-de bir gaçybatalga psihologiýasy bilen sözlenen reňkli diýip häsiýetlendirilen ýalanlar bardyr, bular hakykaty dolulygyna gizleýän däldir. Bu hili ýalanlar, köplenç, ýagdaýdan çykmak üçin sözlenýändigi üçin garşy tarapdaky sözlenýän sözün hakykat mukdaryny syzar. Bu ýerde iki tarapyň biri-biri bilen oňuşmagy, biri-birine aňlaýyş görkezmegi gereklidir. Mysal üçin aýallaryň ýaşyny gizlemesi, gizlin, gaçamak gyzyklanmalar ýa-da gatnaşyklar hakynda sözlenýänler, bir teklip garşysynda kararsyzlyk ýagdaýy bilen edilen düşündirişler ýaly. Men hiç ýalan sözlemen diýýän adam hakykata laýyk gelmeýän söz sözlemen diýmek isleýändir. Bir bahana sygnyp, kitabyna toslanan zatlar sözläp biler. Bu ýagdaýda işiň hakykysyny sözleýänden başga kişi bilip bilmez. Psihologiýa ylmy aldatmak we ýalan bilen baglanyşykly ähli bu ýagdaýlary doly kämilleşmedik şähsyýet bilen düşündirýändir.

Bu meselede Pygamberimiziň örän gowy bir sözi bardyr.

Bu söz ynsanyň şahsyýetini we adamlaryň arasyndaky gatnaşyklary nukdaýyndan edil bir ýol görkezijidir: *"Gürrüňsiz, dogrylyk ýagşylyga, ýagşylyk bolsa jennete äkider. Kişi dogry sözleýe-sözleýe Alla gatynda dogry sözli diýlip ýazylar. Ýalançylyk erbetlige, erbetlik bolsa dowzaha äkider. Kişi ýalan sözleýe-sözleýe Alla gatynda ýalançy diýlip ýazylar."* (Buhari, "Edep", 69; Müslim, "Birr", 103).

Mekdep durmuşynyň bize gazandyran gowy ýoldaşlyklary bolsa hakykatdan bir baýlykdyr. Bu hili ýoldaşlar saýasynda köp zatlar öwreneris, özümize ynamymyz artar. Unutmaly däldir, ýagny **ýoldaşlylyklar umumy, şärikdeş gymmatlyklar üstünde gurulsa, hiç bir wagt bozulmaz.** Şeýle hem ýoldaşlarymyzy maşgalamyz bilen tanyşdyrsak we biz hem olaryň maşgalasy bilen tanyşsak, täze töwerekler edinip, sylag-hormatlylygymyzy, ygtybarymyzy artdyrarys. Ýoldaş diýmek başarjaňlyklarymyzda arkamyzda bolan, kemçiliklerimizi gideren, ýalňyşlarymyzy düzelden adam diýmekdir. Ýoldaşymyz janymyz-jigerimizdir, nähili biz oňa garşy bir ýalňyşlyk oýlanmaýan bolsak, ol hem biziň üçin şeýle bolmalydyr.

Mekdep durmuşy, medeniýet we gymmatlyklar dünýämiziň emele gelmäge başlaýan bir döwrüdir. Durmuşa degişli bir topar hakykaty ilkinji gezek bu ýerde tejribe ederis. Iş-güýç eýesi bolan, özümize degişli bir ulgam gurmaga çalyşýan kämillik ýyllarymyzda mekdep durmuşy döwründen galan käbir tejribelerimizi, käşkä, hiç ýaşamasadyk diýeris. Çünki bu ters, ýaramaz tejribeleriň galdyran yzlary gurmaga çalyşýan täze ulgamymyza täsir edýändir we bizi bir topar gaýgylara süýreýändir. Beýle bolýan bolsa, bir tarapdan yşk-söýgülerimiz bilen, ýoldaşlyklarymyz bilen özümizi tanamaga we orta goýmaga çalyşýarkak, beýleki tarapdan hem durmuşyň hakykat-

laryny, rehimsizliklerini we ikiýüzlüliklerini aňly-düşünjeli derejede kabul etmegimiz gereklidir. Ýalançy yşyk bilen hakyky yşygy aýyrma ukybyny mekdep ýyllarynda edinmäge başlamalydyrys.

Aslynda durmuş gapma-garşylyklar üstünde gurlandyr. Bu ýagday Gurhanda şeýle dile getirilýär: *"Elbetde, kynçylygyň ýanynda bir aňsatlyk bardyr. Hakykatdan, kynçylyk bilen birlikde bir aňsatlyk-da bardyr"* (Inşirah, 5-6). Ähmiýetli bolan kynçylyga we aňsatlyga garamazdan, edilmegi gerek bolan zady edip bilmekdir. Kynçylyk umytsyzlyga, aňsatlyk bolsa ýaltalyga ýol açmaly däldir.

## Ateizm: Akylyň petigi

Akylymyzy ulanmaga başlan we hemme zady onuň bilen çözüp biljekdiğimizi sanan ýaşlyk ýyllarymyzda öňümize çykma mümkinçiligi bolan we adyna ateizm/taňry tanamazlyk diýlen filosofik bir garaýyş bardyr. Ýaşlyk hereketliliginiň we düşbüliginiň gozgalaň, garşy çykma duýgusyny körekleýän wagtlarynda bize özüne çekiji gelip biljek bu garaýyş täze bir zat däldir, taryhyň bilinýän döwürlerinden bäri bar bolan bir zatdyr.

Ynsan, älem we ýaradan baglanyşyklaryny esaslandyrmagy maksat edinen dini we filosofik düşünjelere garşy bir garşylyk şekilinde dogan ateizm başly başyna bir ulgam bolmakdan köp materialistik pelsepeleriň netijesi bir inkär hereketidir. Taňrynyň ýoklugyna ynanýan ateistler Taňry ynanjynyň ynsanyň psihologik gurluşyndan gözbaşyny alýan bir mätäçlik ýa-da bir teselli bolýandygyny öňe sürýärler. Olaryň pikirine görä, Taňry ynsan akylynyň döreden bir oýlap tapmasy-

dyr, bu sebäpli älemdäki ulgamyň çeşmesi bolup bilmez. Älem Taňry tarapyndan ýokdan ýaradylan däldir, tötänliklere bagly bir topar tertip-düzgünler bilen emele gelendir!

Ateizm Taňrynyň barlygyna degişli akyl ýöretmelere esaslanýan delilleri ýene akyl ýöretme ýoly bilen çüýretmäge çalyşýan filosofik bir hereketdir. Hakykatda bolsa ynsan akylynyň hasyly we mümkinçilikleri çäklidir. Hökmany barlyk meýdançasyna akyl ýetirmek üçin ösdürilen ähli ynsana degişli düşünjeler diňe ony ynsan akylynyň çäkleriniň içine çekmäge çalşar. Ine, ateizmiň etmek isleýäni budur. Emma esasy mesele Tanrynyň barlygynda ýa-da ýoklugynda däl, ony aňladýan, bildirýän delilleriň hakykylygynda ýa-da hakyky däldiginde gözlenmelidir.

Ateizmiň öňdebaryjylaryndan Lýudwig Feýerbah adalat, hikmet we söýgi ýaly dini ýaşaýşyň esasy zatlaryny ynsan nukdaýyndan ele alyp, bulary ynsan aňyndan gözbaşyny alan işler, ýagny oňa degişli taglymlar hökmünde baha berýär. Onuň pikirine görä, bular durmuşda birhili doly derejede amala aşmadygy üçin Taňry bilen baglanyşykly bir häsiýete bürendirilýär. Bu bolsa hyýaly bir barlyk adyna ynsanyň özüne kesekileşmesidir. Beýle bolýan bolsa, Taňrynyň ret edilmesi ynsanyň özüne eýe çykmasy boljakdyr. Karl Marks bolsa bu garaýyşdan ugur alyp, ynsanyň ynsan tarapyndan ezilýändigini öňe sürýär. Şonuň üçin dini halkyň tirýegi hökmünde hasiýetlendirýär we Taňry ynanjyna ynsanyň özüne kesekileşmesi gözi bilen bakýar.

Ateizmiň esasy delili ynsanyň azat, erkin bolma islegidir. Bu bir manyda gumanizmdir. Eger Taňrynyň barlygy kabul edilse, ynsan erkin bolup bilmejekdir. Fridrih Wilgelm Nitse şeýle bir ateizmiň tarapyndadyr. Onuň pikirine görä, Taňry-

nyň ret edilmegi bilen ähli nusgawy, klassyk gymmatlyklar manylaryny ýitirjekdir, ynsan özüne täze gymmatlyklar döretmek mejburyýetinde galjakdyr. Jan Paul Sartreniň bar boluşçy, ýagny ekzistensialistik filosofiýasyna görä bolsa, ynsan doly manysynda özüni amala aşyrmaly we hökmany erkinlige ýetmelidir. Başgaça aýdanyňda, Taňry bolmazdan öz-özüni amala aşyrmaly, gurmaly, öz ygtybary bilen ýene öz-özüni emele getirmelidir.

**Ateizmiň etmäge çalyşýany Taňrynyň ýoklugynyň subuty däl, barlygy hakynda öňe sürlen delilleri çüýretmekdir.** Pikir-düşünje hökmünde orta täze bir zat goýmak ýerine, bar bolan pikir-düşünjelere we ynançlara garşy çykmakdyr. Esasynda hiç bir ynanç her haýsy bir subutnamanyň, deliliň netijesinde döremez, delil, subutnama bolup bilse bir sebäpdir. Onuň üçin adamlaryň Taňra ynanmalary her hili subutnamadan öňürti gelýän bir wakadyr.

Ynsan Taňra ynanar, çünki özüni barlyklar garşysynda jogäpkär duýýandyr. Belki, jogapkärçilik duýgusy ösmedik adamlar ateist bolup bilerler. Şeýle hem adamzat taryhy boýunça dinsiz bir jemgyýet hiç bir wagt bolmandyr. Din duýgusy adamyň tebigatynda bar bolan we dogluşdan gelýän bir duýgudyr. Üstünde durulmagy gerek bolan asyl mesele ynsanyň näme sebäpden Taňra ynanýandygy däl, näme üçin ynanmaýar we ony inkär etmäge çalyşmasydyr. Asyl köp elekden geçirilmegi gerek bolan budur. Unudylmaly däldir, ýagny ynanmak tebigydyr, mesele bolsa inkärdedir.

Inkärçilikde düşnüksiz we soňy gelmeýän geň bir sebäp-bahana döretme psihologiýasy bardyr. Gurhan munuň sebäbini açyk bir şekilde orta goýýar: *“Hakykat şudur, ýagny inkär edenleri gorkuzsaň-da, gorkuzmasaň-da, olar üçin birdir,*

*iman etmezler. Alla olaryň kalplaryny we gulaklaryny möhürländir. Olaryň gözlerine-de bir hili perde gerlendir we olar üçin uly bir azap bardyr”* (Bakara, 6-7). Beýle bolýan bolsa, inkärçilere garşy sagdyn bir aň we durnukly bir özüňi alyp baryş goýmak gerekdir. Bu meselede Gurhanyň bize teklip edýän çemeleşme şekili şudur: *“Diý ýagny: Eý inkär edýänler! Men siziň ybadat edýänleriňize ybadat etmen. Siz hem meniň ybadat edýänime ybadat etmeýärsiňiz. Men-de siziň ybadat edýänleriňize asla ybadat etjek däldirin. Hawa, siz hem meniň ybadat edýänime ybadat edýän dälsiňiz. Siziň diniňiz size, meniň dinim maňadyr”* (Kafirun, 1-6).

Dünýägaraýşy bolmaýan, özüniň kimdigini bilmeýän we şahsyýetini oturtmadyk, özi bilen we jemgyýet bilen çaknyşan her adamyň aňsatlyk bilen içine düşüp biljek petiklerinden biri hem ateizmdir. Çünki ateizmi çylşyrymlylyklar we kanagatlanarsyzlyklar ekleýändir, doýurýandyr. Bu sebäpli onuň gurbanlary, köplenç, maksatsyz adamlardyr. Eger ynsanyň bir maksady bar bolsa, oňa ýetsin ýa-da ýetmesin, özi bilen çuňňur bir çaknyşyga girmez. Maksat eýesi bolmak bilen özüne ynamy we kararlylygy artar. Aslynda bu durmuş diýmekdir. Öz içinde çaknyşma ýaşaýan adam bolsa hakykatlary görmezlikden gelip, bir topar kanagatlanma ýollaryny gözleýändir. Ine, ateizm şeýle bir gözleýşiň soňky duralgasydyr. Aňyrysy bolsa hiçlik ýa-da ýok boluşdyr.

## Satanizm:
## Ýoldan çykmagyň çür depesi

Adam ýaşadykça hemme zady öwrenýär. Ýaşaýşa gözlerimizi açanymyzda, garşylaşýan dünýämiz howplardan uzak, gowulyklar bilen doly, isleglerimiziň üns bilen kabul edilýän,

sesimizi eşitdirip bilýän özüne çekiji bir dünýädir. Ol dünýäde ähli gyzyklanmalarymyza jogap tapýar. Bakýarys we görýäris, elimizi degirýäris we duýýarys. Reňkler kirlenen däldir, her bir reňk gyzyl, mawy, ýaşyl, ak öz tebigy janlylygyndadyr. Bag-bakjalar, güller, guşlar, asman we deňiz ap-arassa, hiç biri zaýalanmandyr. Gezip aýlanýarys, özümizi joşgunyň we tolgunmagyň ol dil bilen aňladylyp bilinmejek degresine berýäris. Ýadawlyk nämedir bilmeýäris, saga-sola ylgar ýöreris, oýnarys. Bu günki döwrümizden dönüp, arkamyza bakanymyzda ene gujagy, ata ojagy bir düýş ýaly gelýändir bize. Käşkä, hiç ulalmasadyk, mydama çaga bolup galsaýdyk diýeris içimizden!

**Ynsan ýaşadygyça kirlenýär we kirlilikleri görýär. Wagtyň geçmegi bilen tämiz duýgularyny ýitirýär.** Açgözlüligi, harsydünýäligi, gabanjaňlygy, ikiýüzlüligi, kanagatlanarsyzlygy, gahar-gazaby we ýigrenji sebäbinden özüne kesekileşýär. Ol wagtlar oňa söýgüleri, hyýallary we düýşleri ynam bemeýär. Adatça hemme zat üstüne-üstüne gelýär we ony bogýar. Näme sebäpden? Çünki, ynsan öz içinde soňy gelmeýän bir söweşi ýaşaýar. Gowy bilen erbet, gözel bilen çirkin, dogry bilen ýalňyş we hakly bilen haksyz iç dünýäsinde dowamly söweş halyndadyr. Ynsan käte beýle bir söweşi ýatyryp bilmeyar. Gozgalaň edýär. Her haýsy bir maksadynyň bolmazlygy-da ähmiýetli däl, diňe gozgalaň etmek isleýär. Hawa, gozgalaň güýç-energiýasy iň belent ynsany duýgulardan biridir. Edil yşk-söýgi ýaly, köplenç jogapsyzdyr. Söýgi we gozgalaň aýlanyp duran bir meýdançada biri-birine iň ýakyn we iň uzak iki duýgudyr. Söýginiň ýörengesinde, ýagny orbitasynda tutunyp bilmeýän gozgalaňa düşer, gozgalaňyny aşan bolsa yşk-söýgä ýeter.

Ýaşaýyşy tapan hemme zat jübütdir, diňe ýaşaýyş beren ýeke-täkdir. Ynsanyň durmuşdaky gymmaty saýlap alma ukyby bilen orta çykýar. Durmuş onuň üçin bir saýlap almalar meýdançasydyr. Saýlap alma+Jogapkärçilik=Ynsan. Jogapkärçiligiň bolmadyk ýerinde her saýlap alma bir bulam-bujarlykdyr, bir haosdyr. Bu bolsa ulgamsyzlyk, düzgün-tertipsizlik diýmekdir we ynsan ýaşaýşy nukdaýyndan iň uly howplardan biridir.

Beýle bir girişden soňra meselämize geçip bileris indi. Meselämiz satanizm we şeýtana ybadat etme wakasydyr. Bir wakany derňemezden hiç wagt öňünden ters karar bilen baha bermeli däldiris. Çünki, öňünden berilýän karar-da bir hili kirlilikdir. Beýle bolýan bolsa, nämemişin satanizm, satanistler nämä ynanýarlar, maksatlary nämelerdir, ine, bularyň hemmesini bilmegimiz, aňlamagymyz gerekdir.

Öňürti akylymyzyň bir burçunda şu maglumatlary tutalyň: Gözlerimizi açan wagtymyz garşylaşýan dünýämiz, ýaşadygyça kirlenýän dünýä, kanagatlanyp bilmeýän ynsan we gozgalaň duýgusy, jogapkärçiligi ret ediş we haos, bulam-bujarlyk.

Indi satanizmiň nämedigini bileliň. Satan–şeýtan diýmekdir. Aslynda şeýtan satanizm bilen orta çykan bir täsin zat däldir. Ähli dinlerde bar bolan zatdyr. Dinlerde melek, perişde gowulygyň we boýun egijiligiň, gulak asyjylygyň alamatydyr, şeýtan bolsa erbetligiň we gozgalanyň nyşanydyr. Şeýtan Taňry garşysynda gürrüňsiz erbetlige wekillik edýär. Gurhanda şeýtan ynsany ýoldan çykarýan *“ap-açyk bir duşmandyr”* (Araf, 22) diýilýär.

Eger bir jemgyýetde din aňlaýşy bozulan, din ýagşylygyň,

gowulygyň, adalatyň, parahatlygyň we söýginiň gözbaşy bolmakdan çykan, ynsany bolan her zadyň tary-mar bolmagyna we bozulmagyna sebäp bolmaga başlan bolsa, ol jemgyýetde onuň soraga çekilmegi örän tebigydyr. Satanizmiň orta çykyşynyň sebäbi-de budur. Satanistleriň pikirine görä, adamlar Taňry adyna gullaşdyrylýandyr. Beýle bolýan bolsa, ähli erbetlikleriň çeşmesi Taňrydyr. Bu ýagdaýda diniň erbet gorýän şeýtany gowy bolmalydyr. Din şeýtany duýgulary ýok etmek isleýän bolsa, onda diniň ýol açýan erbetlikleri bilen söweşmek üçin şeýtana baglanmak gerekli bolýandyr! Ine, satanizmi dogran esasy düşünje budur.

Orta Asyr Ýahudy-Hristian dini hökmürowanlygyna garşy bir baş galdyrma şekilinde ösen bir hereket öňürti diniň ynsan we jemgyýet durmuşyndaky açyk taşlan boşluklaryny jadylyk bilen doldurmaga çalyşýar. Bu gezek jadygöýlük diniň ýerini almaga başlaýar. Senagat Rewolýusiýasy we Aýdyňlanma Filosofiýasy döwürlerinde ateizm ýerine oturýar. Bu ýagdaýda dine duýulýan garşylyk ylym we filosofiýanyň kömegi bilen onuň inkärine öwrülýär. Netijede **satanizm buthananyň hökmüröwanlygyna garşy dar bir töweregiň görkezýän aşyry garşylykly (reaksion) bir hereket hökmünde sahna çykýar.**

Satanizm guramaly bir hereket hökmünde geçen asyrda orta çykypdyr. Döwrebap satanizm Anton Szandor LaWeý tarapyndan gurlupdyr we guramalaşdyrylan bir gurama halyna getirilipdir. LaWeý Hristianlygyň we onuň Ýahudylykdan alan mirasynyň adamlary kanagatlandyrmaýandygy, ikiýüzlülige ugrukdyrylan düşünjesi bilen garşy tassyklamaly, delili bir din emele getirme ýoluna girýär.

LaWeýiň satanistler tarapyndan mukaddes diýlip kabul

edilen **Şeýtanyň Kitaby** (The Satanij Bible) atly eseriniň girişinde gyzykly bir ýomak ýer alýar. LaWeý şenbe gijesi keýpi-sapadaka, ýarym ýalaňaç tans edýän gyzlaryň arkasyndan aşyry jynsy islegi bolan käbir kişileri, ýekşenbe güni irden bolsa olaryň maşgalalary we çagalary bilen buthanada oturyp, Taňrynyň özlerini bagyşlamagyny we olary jynsy arzuwlardan arassalamagyny isleýärkä görüpdir. Ýene bir soňraky şenbe gijesi keýpi-sapada ýa-da başga käbir güýmenje ýerlerinde ol adamlaryň ýene-de öňki hallaryna dönendigine şaýatlyk edipdir. Ine, ol wagt buthananyň adamlary ikiýüzlülige ugrukdyrýandygyny, emma ynsanyň jynsy gurluşynyň dini ynandyrmalar bilen ýok edilip bilmejekdigini düşünýär. LaWeýiň gözegçiliklerine garşy Hristianlygyň aýdyp biljek hiç bir zady ýokdur. Biz bu ýerde onuň gözegçiliklerini däl, diňe gözleýän çykyş ýoluny jedelleşip bileris. Ol Hristianlygyň adamlary ikiýüzlülige äkidýän gurluşyna garşylyk görkezýärkä, ýene onuň serhetleriniň içinde galýardy. Tapawutly manylar ýükleýän bolsa-da, Hristianlygyň alamatlaryndan hereket edýärdi. Ýagny ret ýa-da kabul etmesi bilen Hristian taslamasynyň we medeniýetiniň içinden gürrüň edýär, bozulmaga başga bir bozulma bilen garşylyk beren bolýardy.

Bütin bular bilen birlikde, döwrebap satanizm esaslanýan elementleri taýyndan klassyk satanizmden uly ölçegde aýrylýar. **Döwrebap satanizmde Hristianlygyň ýerine göýa günbatar dünýägaraýşy goýulýar.** Mysal üçin, şeýtan özüne ybadat edilip bilinjek we hakykatda ýaşaýan bir barlyk hasaplanmaýar. Indi ol has köp öz islegleri ugrunda ýaşaýan, özüni wakalaryň akyşyna bermeýän, düşünjelerine erk edip bilýän bir alamatdyr. Döwrebap satanistleriň pikirine görä, adat bolan deliller geçmişde galandyr. Ýeke-täk gymmatlyga bagly

galmaýan, tapawutly gymmatlyklara eýe bolan güýçli bir jemgyýet emele getirip bilmek üçin herekete geçilmelidir. Bu maksat bilen şahsylygy we ateizmi esas hökmünde kabul edýärler. Şahsylyk kişiniň öz düşünjesi bilen tanalmasydyr. Durmuşda edýän her zadyny özi üçin etmesidir. Haýsy bir Taňra ynanmak üçin hakyky bir sebäp ýokdur. Çünki, barlygy subut edilmedik bir zat hakyndaky bilim-maglumatlar ýalňyşdyr. Ähli barlyklar tebigy ýaradylandyr. Ynsan bolsa üstün bir barlykdyr. Adatdan daşary zatlara ynanmasy, çuňňur bilim-maglumaty we beýleki barlyklara garşy güýçli boluş sebäbi bilen gereksizdir.

Döwrebap satanizmde şeýtan gadaganlyk ýerine geçirimliligi, din bilen baglanyşykly hyýallar we boş umytlar ýerine janly barlygy, ikiýüzlülik ýerine päk hikmeti, gadyr bilmezlere boş ýere görkezilýän söýgi ýerine onu hak edýänlere garşy mähirlilik we mylakaty, bir ýaňagyňa urana beýlekisini öwür düşünjesiniň ýerine ar almagy, ruhy wampirlere gyzyklanma ýerine jogapkäre garşy jogapkärçiligi, ynsanyň ilkidurmuş halyny, fiziki we ruhy zowka äkidýän bütin günäleri wekillik edýär.

Satanizm nazaryýet manysynda dinlere, aýratyn hem däp-dessur bilen baglanyşykly Hristianlyga garşy döwrebap bir garşy çykma hereketi hasaplanýandyr. Her hereketiň öz watanynda kabul edilse-de, kabul edilmese-de, bir sebäbi bardyr. Ynsany öňürti öz toslamalary bilen dine, soňra ylyma we tilsimata gurban eden günbatar dünýägaraýşy öz içinde bir topar däp-dessura ters bolan ýa-da çenden aşa garşylykly gozgalaň şekillerini ösdürýändir. Bu, belki, jemgyýet üçin bir deňagramlylyk gözlegi ýa-da özüne gelme şokudyr. Näme bolsa bolsun, ortada gizlenilip bilinmejek bir hakykat bardyr: **Günbatar dünýägaraýşy öz petiginiň serhetlerini tüketmäge**

**ýakynlaşandyr.** Munuň aňyrsy ýa peläket, ýa-da täze bir azat boluş ýoly bolup biljekdir!

Biziň jemgyýetimizde ateizm we satanizm ýaly gapma-garşylyklary besleýän ynanyşlary hiç bir wagt jogap tapan däldir. Gürrüňsiz, munuň üçin Yslama borçludyrys. Yslamyň ynsana, durmuşa we dünýä garaýşy akyl we hakykat esaslaryna esaslanýandyr. Çünki Yslam birlik (tewhit) we parahatlyk dinidir. Yslam medeniýetini bütinleý bozma, zaýalama jan etmelerine garamazdan, öz güýçlerini elmydama janly tutmagy başarypdyr. Bularyň saýasyndadyr, ýagny taryh boýunça adamlar we jemgyýetler Yslamdan galyp, täzeleşmegiň we ösmegiň ýoluny açyk tapypdyrlar.

Türkiýe ýaly ülkelerde satanizme ýer taýýarlaýan iki möhüm sebäp bardyr. Bulardan biri girdejidäki adalatsyzlyk, bu sebäpli garyplykdyr. Bu ýagdaý aýratyn hem ýaşlar arasynda jemgyýetçilik gymmatlyklara garşy bir hili ynamsyzlyk, başgaça aýdanyňda, garşylyk düşünjesini besleýändir. Beýlekisi bolsa bölünen maşgala degresidir. Maşgalasynda gözleýän bagtlylygyny tapmaýanlar tebigy şekilde täze bir töwerek we parhly bir degre gözlegine girýändirler. Bu sebäpli satanizmiň ulanýan gozgalaň dili ýaşlara gyzyklandyryjy, özüne çekiji gelýändir.

Satanizmiň ýaýramagynda iň ähmiýetli işjeňligi köpçülikleýin aragatnaşyk serişdeleridir. Gerek serişdeleriň üpjün edýän mümkinçilikleri, gerek bolsa olara eýe bolmagyň oýandyrýan tapawutlylaşma duýgusy satanistik düşünje we hereketiň ýaşlar köpçüligine ýetmesini aňsatlaşdyrýandyr. Şeýle hem satanizmiň ýaşlara ýetmek üçin ulanýan aýal, içgi, beýleki narkotiki serişdeleri, güýmenje, keýp çekme guramalary we ş.m. ýaly başga serişdeler-de bardyr.

Satanizme ynanýan ýaşlaryň öz janlaryna kast etmeleriniň arkasynda uly ölçegde ynanç boşlugy, muňa baglylykda özüni erbet diýip bilinýäne bagyşlap, tersinden mukaddes bir işi amala aşyrmak arzuwy ýer alýandyr. Munuň bilen birlikde **özüne kast etme ýoluny saýlan ýaşlar kimlere garşylyk, reaksiýa duýup satanist bolan bolsa, ýene meňzeş duýgular bilen olara garşy özüni görkezmek isleýändir. Muňa bir hili öç alma psihologiýasy diýilýär.** Käbir ýaşlar bolsa satanistik öwüt-nesihatyň täsiri bilen öz janyna kast etmäge zorlanýandyr, bu şekilde satanistler tarapyndan jemgyýete bir habar-ýüzlenme berilmek islenýändir.

Dünýägaraýyşyny we şahsyýetini esaslandyran hiç kim ateizm we satanizm ýaly düşünje we hereketleriň içinde bolma zerurlygyny duýmaz. Hawa, ýaşaýan jemgyýetimizde käbir zatlar ýolunda gitmeýän bolup biler. Belki, maşgalanyň içindäki meselelerimiz çekilmejek derejelerdedir. Ykdysady meseleler gözýetimimizi garaňkyradyp biler. Käte özümize ynamymyzy ýitiren bolup bileris. Unudylmaly däldir, ýagny bular diňe bize degişli we bu günüň dünýäsinde bar bolan hakykatlar däldir. Adamzadyň başlangyjyndan bäri ähli jemgyýetlerde, belki-de artykmajy bilen görlen we hemme kişiniň başyna gelip biljek bolan wakalardandyr. Durmuş-ýaşaýşyň düz bir ýoldugyny kim aýdypdyr! Ömür boýy müňlerçesi bilen söweşjek meselelerimiz bolup biljekdir. Olara bakyp, içimizi garaňkyratmagyň ýerine göreşmegiň zowkuna we gowulygyna akyl ýetirip, aýakda galmaga çalşalyň, aňsady däl, kynyny saýlap alalyň! Aslynda, her mesele öz ýany bilen bir çözgüt ýoluny getirýändir. Möhüm bolan zat ony görüp bilmekdir. Emma bize çözgüt ýoluny hiç kim görkezmez, özümiz ony islesek göreris we taparys. Beýik sufist Jüneýd Bagdadynyň aýdyşy

ýaly *"Gözlemek bilen tapylmaz, emma tapanlar diňe gözleýänlerdir."* Ine, ynsan bolmagyň aýratynlygy bu ýerdedir!

Klassyk Hristianlygyň hökmürowanlygyny syndyrmak düşünjesi bilen orta çykan, zamanamyzda bolsa günbatar dünýägaraýşynyň ynsany bogýandygyny we ony häzirki zaman guly halyna getirýändigini oýlanýan bir topar adamyň hususy garşylyk we ynanyşlary bilen biziň özümize mahsus meselelerimiz arasynda nähili ýalňyşlyklar bolup biler? Olar, bir tarapdan, belli ynamlar bilen ýaşaýyşlaryny dowam etdirip kapitalistik dünýä ulgamynyň mümkinçilikleri bilen ýaşaýarkalar, beýleki tarapdan bolsa, durmuş-ýaşaýşa degişli garşylyklaryny iň gowy we hyýal edilip bilinjek derejede orta goýup bilýärler. Çünki, olar diňe özlerine garşy jogäpkärçilik duýýandyrlar. Emma biziň ýaşaýşa degişli ynam aňlaýşymyzyň olar ýaly sagdyn dünýewi esaslary ýokdur. Jogapkärçiliklerimiz-de şeýle; biz diňe özümize garşy däl, söýýänlerimize, maşgalamyza, hatda jemgyýetimize garşy jogapkärçilik duýarys. Biziň iň gowy we edilip bilinjek hyýalymyz diňe meselesiz geçiren günlerimiz bolup biler!

Bizi günbatarly adamdan aýyrýan käbir esasy parh-tapawutlar bardyr. Bular şol bir wagtda artykmaçlyklarymyzdyr. Olar bir zat alan wagty bagtly bolýar, biz beren wagtymyz. Olar bir zady tapanda, tolgunýarlar, biz gözlänimizde. Olar diňe eýe bolanlaryny söýýär, biziň söýgülerimiz köplenç ýetip bilmeýänlerimizdir. Olar akyllary bilen oýlanýarlar, biz kalbymyz bilen hem oýlanarys. Olaryň beden dili, biziň ruh dilimiz bardyr...

Artykmaçlyklarymyzy bilýän wagtymyzyň dowamynda bizi durmuş-ýaşaýyşdan we ýolumyzdan hiç kim aýryp bilmez. Gowy we hyýaly zatlaryň yzynda ylgajak wagtymyz ýokdur. Bu sebäpli biziň şeýtan ýaly alamat-nyşanlarymyz bolup bil-

mez. Biziň ynanjymyz beýik barlyk bolan ýeke täk Alladyr. Biziň üçin ähmiýetli bolan onuň bize beren akyl we ýaşaýyş-durmuşydyr. Durmuşyň hakykatlarydyr. Bilim-maglumatdyr, kär-hünärdir, işdir. Söýgi we çörekdir. Galany hekaýadyr!

## Missionerlik: Mukaddeslik ady bilen ezijilik meýilnamalary

Adam bolsaňyz, hemme zada taýýarlykly bolmalysyňyz. Durmuşda hiç garaşmaýan zatlaryňyz bilen hiç umyt etmedigiňiz ýerde we wagtda garşylaşyp bilersiňiz. Durmuşyň gözellikleri, gowulyklary ýa-da çirkinlikleri, erbetlikleri käte gelýärin diýmezden, käte bolsa görkeze-görkeze geler. Durmuşda mümkin bolmaýan hiç bir ähtimal ýokdur; her ähitmal her pursatda mümkin bolup biler. Durmuşyň gowulygy we kynlygy bu ähtimallar dünýäsinde gizlenendir.

Ähtimallara garşy üpjünçilikli bolan adamlaryň durmuşlarynda uly bir garaşylmadyk wakalar bolmaz. Käte bir maglumatly öwrenýärkäk ýa-da bir tejribäni ýaşaýarkak, şeýle bir hoşal bolmaýarys. Ne işime ýarar, häzir munuň wagtymy ýaly garşylyklar görkezeris. Bir gün öwrenenlerimiz we tejribe edenlerimiz garşymyza çykanda bolsa, käşke diýýäris, işe wagtynda ähmiýet beren bolsadyk, belki has köp zat öwrenerdik.

Ine, biziň käte akyl ýetirmeýän, emma köplenç ähmiýet bermän geçýän maksady ülkämizi uzyn möhletde içeriden çökertmek bolan we millet boýunça asyrlardyr hiç-de kesekisi bolmadygymyz mekir bir howp: Ady missionerlik.

Missionerligiň nämedigini, adamlara ýetmek üçin haýsy

ýollary we usullary ulanýandygyny milletimiz bilse, aňlasa, şeýle bir gorkuljak ýa-da ulaldyljak bir howp bolmadygyny aňlar. Bu millet kyrk-elli ýyllyk geçmişi we döwlet tejribesi bolan bir milletmidir? Yok, biz adatça pelegiň müň bir çarhyndan geçen bir milletdiris! Ýene-de siňek kiçidir, emma ýürek bular ýa-da suw uklar, duşman uklamaz hasaby elmydama hüşgär we äňly-düşünjeli bolmagymyzy gerekledýändir.

Nämemiş missionerlik? Özüni ynançlaryna we adamzadyň hyzmatyna bagyşlan, hemme kişiniň kömegine ylgaýan, meýilli parahatçylyk ilçileriniň alyp barýan işleri! Muny sopbajymyza aňlatsynlar! Biz missionerlik ady astynda haýsy işleriň edilýändigini bilmeýän däldiris.

Missionerlik işleri aslynda bütin adamzady nyşan alan iki basgançakly bir taslamadyr. Birinji basgançak dinidir we maksady Hristianlygy ýaýmakdyr. Missioner diýilýän kişiler mukaddes diýip kabul eden bu hili maksatlary üçin hemme zady etmäge taýýardyrlar. Olary hemme ýerde esger, doktor, mugallym, gazet işgäri, sportçy, töweregi arassalaýyjy, parahatlyk meýillisi we ş.m. şekili bilen görüp biljekdigimiz ýaly, ýardamparaz bir monah ýa-da monah aýal, dürli durmuş hyzmatlarynyň öňdebaryjylaryndan biri hökmünde-de garşymyza çykyp bilerler.



Gysgaça, **missioner özüni buthana bagyşlan adamdyr.** Ähli tagallasy Hristian iman ruhuny adamlara kabul etdirmekdir, şeýdip Hz. Isa we din ulularyna ýakyn bolmakdyr. Missionerlik ahlagynda iş-wezipe mukaddesdir. Wezipesi üçin her hili kynçylyga

zowk bilen çydamalydyr. Hyzmat üçin gerekli ähli pidalar görkezilmelidir. Bu ýere çenli hemme zat gülala-güllük, onda ýalňyşlyk munuň niresinde?

1. **Her haýsy bir dine çakylyk aýlawly we mekir ýollardan däl, açyk edilmelidir.** Çakylygyň gizlin ýollar bilen edilmegi, wakanyň arkasynda başga niýetleriň bardygyny görkezer. Siz adamlary dogry bilýän ýoluňyza çagyrarsyňyz, olar islese geler, islese gelmez, emma jogapkärçilik siziň üstüňizden aýrylar.

2. Syrkaw, garyp, işsiz, talyp ýaly bir topar zerurlyklary we meseleleri bolan kişileriň saýlanyp alynmasy, adamlaryň ýagdaýlarynyň ýa-da ejizlikleriniň peýdalanmasy din adyna edilýän bir iş üçin hiç-de ahlaky däldir.

3. Missionerler işlerini amala aşyrýarkalar, ýaşaýan kynçylyk we görkezýän pidakärçiliginiň garşylygynda her haýsy bir peýda elde etmeýärlermi? Artykmajy bilen elde edýärler! Dünýäde hiç kim garşylyksy bir zat etmez! Taglymat (idealizm) tassyklamasy wakanyň üstki ölçegidir. Işiň hakyky ýüzi başgadyr. Buthanalary üçin hyzmat edýän missionerlere bagly bolan hökümetleri tarapyndan şahsy ýa-da iş-wezipe durmuşlarynda örän uly mümkinçilikler we ýeňillikler berilýändir, adatça gizlin bir el degirmezlik sowudy bilen goralýandyrlar.

4. Missionerler her haýsy bir ýerde uzyn wagt hyzmar etmezler. Bagly bolýan buthanasy tarapyndan wezipe ýerleri belli bir aralyklar bilen üýtgedilýär. Çünki, töweregi gowuja tanan wagtlary şahsy peýdanyň yzyna düşme ähtimallary bardyr. Ýa-da bir topar ýalňyşlary açyga çykmasyn we töweregiň garşylygyny çekip biljek wakalara sebäp bolmasynlar diýip, ol ýerden başga bir ýere hyzmata iberilýärler. Bu-da olaryň

käbir kanun bozujylyk we girdeji gatnaşyklarynyň içinde bolýandyklaryny, emma bularyň gizlenilmäge çalşylýandygyny görkezýändir.

5. Günbatarly ynsanyň medeniýet durmuşynda dinlerinden gelýän günä çykarma wakasy, delili bardyr. Her haýsy bir sebäp bilen günä çykarma niýeti bilen buthana ýoly düşen we missionerlik edip biljek aýratynlyklary bolan kişiler missionerlik işlerine goşulmak şerti bilen bagyşlanýandyrlar. Bu ýerde buthananyň öz adamsyny ezmesi, peýdalanmasy gürrüň ediljek zatdyr. Ähli bu zatlar görkezýär, ýagny missionerler ýa girdeji duýgusy bilen ýa-da psihologik basgylar sebäbi bilen işlerini dowam etdirýändirler.

Missionerlik taslamasynyň ikinji we ähmiýetli basgançagy syýasydyr. Aslynda birinji basgançak ikinjisine geçiş üçin bir ýagdaý-degredir. Ilkinji basgançak günbataryň syýasy, harby, ykdysady we medeni ugurdan imperialistik syýasatlary bilen ezme meýilnamalaryna bir ýer taýýarlaýandyr. Taryhdaky Haçly ýörişleri we ezilen ülkeleriň ýagdaýlary munuň açyk bir subutnamasydyr. Günbatar medeniýetiniň bes-belli häsiýeti ykdysady betnebislikdir. Günbatarlylar bir tarapdan öz daşyndaky jemgyýetleri ezýändirler, beýleki tarapdan bolsa girdeji tortuny bölüşmek üçin öz aralarynda söweşýändirler.

Missionerligi dini bir iş bolmakdan çykarýan we ony hakyky maksadyna äkdiýän günbataryň eziji syýasatlarynyň bir bölegi halyna getirýän sebäpler we bu sebäpleriň görkezijileri nämelerdir?

1. **Missionerler iş alyp barýan ülkeleriniň ähli aýratynlyklaryny bagly bolan buthanalarynyň üsti bilen öz hökümetlerine gizlinlik bilen maglumat berýärler.** Günbatarly ülkeler bu ýol bilen imperialistik we eziji syýasatlar üçin

maksat edinen ülkeleri bilen baglanyşykly habar-maglumat akyşyny üpjün edýärler.

2. Günbatarly ülkeler Yslamy betnebis syýasatlarynyň öňüni kesýän bir päsgel hökmünde görýändirler. Bu sebäpli missionerler iň köp Yslam ülkelerinde iş alyp barýarlar. Üstesine Yslam topraklary Yslamdan öň uly ölçegde olaryň elindedi. Munuň üçin, olaryň pikirine görä, Yslam basybalyjy bir güýçdir! Taryhdaky Haçly ýörişleri şeýle düşünjäniň hasylydyr. Şeýle düşünje missionerlik işleri bilen Yslam ülkelerini içeriden güýçsüzlendirmegi, wagty gelende bolsa çökertmegi maksat edinýändir. Şeýlelikde, missionerler imperialistik taslamanyň hem aýagy, hem-de pyýadalarydyr.

3. Yslam ülkelerindäki daşary ýurt okuwlaryny özleri üçin ynamdar bir ýer hasaplaýan missionerler bu ýerlerde hem erkin iş alyp barýarlar hem-de ýerli içaly ýetişdirýändirler. Bu içalylara ýurt içinde we ýurt daşynda dürli mümkinçilikler üpjün edilýändir. Şeýlelikde, olar her hili gizlin maksatlar üçin taýýar hala getirilýändir.

4. **Missionerlik medeniýetleriň arasyndaky çaknyşmalary körükleýän meýilnamaly bir işdir.** Çünki, guramalaşdyrylan güýçleriň we uly maýa toparlarynyň bu hili gapma garşylyklardan garaşýan girdejileri bardyr.

5. Missionerlik günbatardaky taryhy buthana-döwlet çaknyşmasynda buthana üçin bir güýç gazanma göreşidir. Buthana ülke daşyndaky missionerlerden elde edýän maglumatlaryny döwlete garşy bir artykmaçlyk hökmünde ulanýar we onuň güýjüne şärikdeş bolmak isleýändir. Döwlet bolsa imperialistik we eziji syýasatlaryny amala aşyryp bilmek üçin buthananyň kömegine mätäç ýagdaýdadyr.

6. Dinler arasyndaky gepleşik ýaly bütin adamzadyň peýdasyna bolup biljek käbir işe girişmeler missionerler tarapyndan wagtal-wagtal paltalanýandyr we maksadyndan üýtgedilýändir.

7. Ýehowa Şaýatlary ýaly bar bolan Hristianlygyň tebigatyny bozýan akymlar käbir ülkelerde missionerlik işleriniň goldaw güýji hökmünde ulanylýandyr. Missionerligiň Hristian iman ruhuny kabul etdirmek üçin öňürti beýle akymlar bilen göreşmesi gerek dälmidi? Ýehowa Şaýatlary bilen edilýän hyzmatdaşlyk missionerligiň hakyky maksadyny aýdyňlyga çykarýandyr.

8. Netijede missionerlik hem buthananyň, hem-de döwletiň içinde we daşynda güýç gazanmak üçin Hristianlygy bir serişde hökmünde ulanmasydyr. Maksat Hristianlygyň ýaýylmagy bolsady, günbatarly döwletler öz içlerindäki ateistlere, satanistlere garşy ýa-da ýiten din duýgusyny ösdürmäge ugrukdyrylan has işjeň bir iş alyp bararlardy. Eger edilýän zat bu bolmasa onda **missionerlik hakyky manysynda din ezijiliginden başga bir zat däldir.**

Indi beýle köp ugurly, çylşyrymly, gizlin, kirli we garaňky gatnaşyklar bilen alnyp barylýan bir işe garşy duýgusyz galmak mümkinmidir? Okan kitaplarymyzda, görýän filmlerimizde, diňleýän sazlarymyzda, ulanýan goşlarymyzda bu işiň mekir yzlaryny tapyp bileris. Türkiýede çagalar bagyna gidýän çagalar “Alla ata” diýip doga etse we adaty geplemelerinde bu söz düzümini ulanýan bolsalar, bu ýagdaý missionerlik işleriniň nähili derejede mekir, meýilnamaly we çuňňurdan alnyp barylýandygyny görkezmeýärmi? Diýmek, missionerler iş alyp barýan ülkelerinde diňe gönüden-göni ynsan awlama syýasatyny ýöretmeýärler. Munuň bilen birlikde ol ülkeleriň medeni hüjrelerini bozýarlar we öz gymmat-

lyklaryny, ulanýan alamat-nyşanlaryny we dillerini kabul etdirmäge çalyşýarlar.

Missionerlik işlerine garşy täsirli we güýçli bolmagyň iki sagdyn ýoly bardyr. Birinjisi olaryň maksat we ýörelgelerini örän gowy bilmek, ikinjisi özümizi tanamak, gowşaklyklarymyzyň peýdalanylmagyna rugsat bermezlik we medeni gymmatlyklarymyza eýe çykmakdyr.

Esasynda durmuşy we medeni maksatly bir hereket jemgyýetleriň kynçylykly, meseleli böleklerine esaslanyp maksadyna ýetmegi umyt edýän bolsa, başdan ýeňildi diýmekdir. Öz jemgyýeti bilen meseleli bolan kişileriň başga jemgyýetlere peýdasy degmez! Missionerlik işleriniň petiginiň we başarjaňsyzlygynyň arkasyndaky hakykat, ine, budur.

Şeýle hem missionerler bir ülkede maksatlary üçin peýdalanyp biljekleri sagdyn we şahsyýetli adamlar tapyp bilmeýärler we alyp barýan işlerini meseleli kişiler bilen dowam etdirmek mejburyýetinde galýan bolsalar, ol ülke içeriden ýykylyp bilinmejek derejede güýçli diýmekdir. Buýsanç duýup aýdalyň, yagny bu ülkeler Turki milletli ülkelerdir.

## Hurafe: Akylyň dänmesi

Din ady bilen öňe sürlüp kabul edilýän batyl ynanç we amallara hurafe ady berilýändir. Umuman, hurafe diýip akyla we hakykata laýyk gelmeýän her hili söze we herekete diýilýär. Bu hili ynanç we amallar gowulyk, ýagşylyk ýa-da erbetlik, ýamanlyk getirip biljekdigine ynanylýan güýçler üçin ulanylýar.

Taryh boýunça ähli dinler hurafeler bilen söweşipdirler. Emma hurafeçiligiň köki hiç bir wagt guradylyp bilinmändir. Adamyň bolan her ýerinde ýagşylyk bilen ýamanlygyň, dogry bilen ýalňyşyň, owadan bilen çirkiniň göreşiniň dowam edip gidişi ýaly, hakykat bilen ýalanyň, din bilen hurafeniň göreşi hem dowam edip gitjekdir.



Her medeniýetiň bir hurafe tarapy bardyr. Hurafe ylahy habaryň ynsan eli bilen üýtgedilmesi, bozulmasy diýmekdir. Aslynda dinler hurafeler bilen göreşe-göreşe dowamlylyklaryny goraýarlar. Şeýdip özlerine ýaşaýyş beren esasy güýçlerini diri tutýarlar.

Hurafe beşeri, ýagny adama degişli bir zatdyr. Eger bir ynanç degresi öz baglylarynyň akylyny, kalbyny we gözýetimini doldurup bilmese, ynsany her tarapdan gurşap almasa, ol wagt adamlar aradaky boşluklary hurafe döredip doldurýarlar. **Hurafe medeniýeti şol bir wagtda ýetilip bilinmeýäne bir garşy tarap medeniýetidir.** Diniň özeni bilen dine degişlileriň arasynda aşylmajak diwarlaryň örülen jemgyýetlerinde hurafeçilik özüne elmydama bir ýer we tarapdar tapypdyr. Elbetde, hurafeniň çeşmesi sowatsyzlykdyr, emma hurafeden öňürti ony dogran, onuň döremegine sebäp bolan şertleriň soraga çekilmegi gereklidir.

Ylym adamlary hurafeleriň köplenç hakyky dini ýazgylaryň wagtyň geçmegi bilen ýok bolmasy we geçmiş milletlere degişli käbir batyl ynançlaryň täze dine daşalmagy ýoly bilen emele gelendigini aýdýarlar. Şeýle hem medeniýetiň ilerleýşi we muňa baglylykda ynanç şekilleriniň üýtgemesi hurafäni ýaşadýan sebäplerden hasaplanýandyr.

Yslam hurafä garşy iň anyk we aýgytly hereketi orta goýan, has dogrusy, hurafäni ýok etmek üçin gönderilen bir dindir. Bu maksat bilen jadygöýlük, owsun-jady, pal we bularyň hasyly bolan her hili zat Yslam tarapyndan açyk şekilde gadagan edilendir. Emma **Gurhan** hut Hz. Pygamber tarapyndan ýazgy halyna getirilmesine we Musulmanlar tarapyndan ýat tutulmasyna garamazdan, Yslam-da hurafelerden goranmak üçin kynçylyk çekipdir. Çünki, Yslamy kabul eden dürli din wekilleri

köne dinlerine degişli käbir ybadat we endikleri bir medeniýet hökmünde Yslam jemgyýetine getiripdirler. Bu ýagdaý aýratyn hem Yslamyň çalt ýaýylan döwürlerinde görülýändir. Soňra hurafäni döredýän sebäpler arasynda sowatsyzlyk ähmiýetli bir täsire eýedir. Yslamy baş gözbaşlaryndan öwrenip, jemgyýeti aýdyňlatmak üçin ýeterlikli sanda din alymynyň ýetişdirilmedik döwürlerinde hurafe dogry bilim-maglumatyň ýerini alýandyr. Şeýle hem Hz. Pygamberiň hadyslarynyň onuň sag wagtynda ýazgy halyna getirilmezligi hadys diýip bir topar toslamanyň Yslama sokulmagyna sebäp bolupdyr.

Umuman bäş dürli hurafe bardyr:

*1. Allanyň ylahylygy bilen baglanyşykly bolanlar.* Allany her haýsy bir maddy barlyk şekiline sokmak, maddy barlyklara meňzetmek ýa-da maddy barlyk bilen birleşdirmek, sypat we işlerinden birini mahluklara degişli etmek batyl ynançdyr.

*2. Geljek bilim-maglumaty.* Geljegi Alladan başga hiç kim bilip bilmez. Munuň bilen birlikde, halk arasynda käbir hormatly kabul edilen adamlaryň geljegi bilip biljekdigine ynanylar. Şeýle hem ýyldyz, kitap, el, kofe gaby, suw we ş.m. zatlara bakyp edilýän palçylyk hem Yslamdan öňki döwürlere degişli batyl ynançlardandyr. Döwrümizde medium (ynsan we arwah araçysy) we astrologlaryň sözleri-de bu hili öňden görüjilik we palçylykdan başga bir zat däldir. Palçylygyň ähli görnüşi Gurhanda açyk gadagan edilendir: “Eý iman edenler! Şerap, humar, dikilgi daşlar (butlar), pal we şowlulyk oklary bir şeýtan işi pislikdir, bulardan uzak duruň, ýagny halas bolmaga ýetersiňiz.” (Maide, 90).

*3. Şowlulyk ýa-da şowsuzlyk hasaplamak.* Käbir haýwanlary görmegiň ýa-da olaryň sesini eşitmegiň, belli günlerde we wagtlarda iş etmegiň ýa-da etmezligiň, gök monjuk, haýwan

şahy ýaly zatlary dakmagyň, erbet ruhlary sowmak üçin agaçdan bir zada urmagyň, aýnanyň döwülmesiniň, käbir sanlaryň we ş.m. şowly ýa-da şowsuz hasaplanmasynyň Yslam bilen uzakdan we ýakyndan hiç bir baglanyşygy ýokdur. Bular dürli medeniýetlere degişli halk hurafeleridir.

*4. Ölülerden kömek umyt etmek.* Her haýsy bir meselede kömek islemek ýa-da dilegde bolmak maksady bilen bir öliniň mazaryny zyýarat edip, şem ýakmak, mata baglamak we gurban kesmek ýaly ähli ynanç we hereketler dolulygyna hurafedir.

*5. Jynlar bilen baglanyşykly ynançlar.* Gurhan bize jynlaryň bardygyny habar berýär. Edil adamlar ýaly, Allany tanamak bilen we oňa ybadat etmek bilen borçly bolýandyklaryny bildirýär. Emma olaryň hili, işleri we adamlar bilen gatnaşyklary hakynda maglumat bermeýär. Jynlar bilen baglanyşykly halk arasynda aýlanýan bir topar ýalňyş maglumat we rowaýat bolsa hurafeden başga bir zat däldir.

Hurafe akyla we hakykata laýyk gelmeýän her hili söz we hereketdir diýipdik. Bu sebäpli din daşyndaky meselelerde, hatda, ylymda-da hurafe bolup biler. Mysal üçin, ösüş taglymaty (ewolýusiýa teoriýasy) ýaly subut edilen bir taglymat hem hurafedir. Bulara döwrebap hurafe hökmünde baha bermek mümkindir.

Şeýle hem käbir akyldarlar tilsimatyň (tehnologiýanyň) uly bir hurafe medeniýeti döredendigini, oňa hakyky hyzmatynyň daşynda bir many ýüklenen wagty hut özüniň bir hurafe bolýandygyny, şeýlelikde wagtal-wagtal diniň ýerini almaga çalyşýandygyny, munuň bolsa adamlary hyrçyn we wagşy bir ýagdaýa getirýändigini aýdýandyrlar.

Işiň asly şudur: Ynsan aňlamaýan, bilmeýän we ýetip bilmeýän zatlaryny gözünde ulaldýar. Olara adatdan daşary bir topar güýçler ýükleýär. Şeýlelikde, özüne bir gorama meýdanyny emele getirýär. Akylyň, mantygyň we dogry bilim-maglumatyň häkim bolan bir aňlaýyş-düşünjesinde bu hili gaçybatalgalara ýer ýokdur. Alla ynsana akyl beripdir, ynsan ony ulanmasyny bilmelidir. Beýle bolýan bolsa, dogry ýolda ýöremelidir.

**Hurafe akyl we dogry bilim-maglumatyň bolmadyk her ýerinde bardyr.** Onuň könesi ýa-da täzesi bolmaz, umumy, anyk her meselede diýen ýaly görülýändir we dowamly üýtgeýändir. Ony gorkular, garaşmalar we umytsyzlyklar çagyrýandyr. **Hurafelere ynanmak adamyň özüni aldatmagyndan başga bir zat däldir.** Netijede akylyň we mantygyň hyzmatyny ýerine ýetirmezligidir, başgaça aýdanyňda, ýeňlişiň sebäbidir.

# Otdan halka

Adam ýaşadygyça kirlenýär we kirlilikleri görýär diýipdik. Ateizme, satanizme, missionerlik işlerine we hurafeçilige bu baglanyşykda baha beripdik. Bular kirlenmegiň aň taýyndan ugrunyň görkezijileridir. Ýene-de içgi, neşe we çilim baknalygynyň döredýän beden bilen baglanyşykly kirlenmesi bardyr, ýagny bularyň saglygymyzdaky täsirleri az görülmejek möçberlerdedir.





Aslynda bu maddalaryň ulanylmasynda döreýän zyýanlaryny hemme kişi bilýändir. Emma ynsan käte öz garşysyna bolan zatlary etmekden özüni saklap bilmeýär. Öz-özüne zyýan bermek islemez, emma muny-da hiç hili başaryp bilmeýär.

Çilim we içgi endigi ýaşlyk ýyllarynda başlaýar. Tapawutly bolmak, özümizi görkezmek, töweregimiziň laýyk, dogry hasaplamaýan, gadagan görýän zatlaryna gyzyklanma duýmak ýaly duýgular bilen başlaýan, soňra-da hiç hili taşlap bilmeýän endiklerimiziň başynda gelýändir. Humar we şowlulyk oýunlary bolsa, pul bilen baglanyşykly ugurdan bir kirlilikdir. Bu hili oýunlar bilen aň we beden bilen baglanyşykly gurluşymyzyň aňyrsynda ruhy gurluşymyz-da kirlenýändir. Gazanma islegi, utulma gorkusy, hakyky bolmaýan hyýallar, hakykat-da bolsa, ýitirilýän zähmet we pullar, töweregimize berýän zyýanlarymyz... Ynsanyň bulary oýlanmazlygy mümkinmidir? Beýleki tarapdan ýaşlyk ýeňilkelleliklerini ýok hasaplamak-da, ynsan hakykatyny bilmezlikdir. Beýle endiklerdäki tutanýerlilik, biraz-da töweregimiziň bize görkezýän garşylygy bilen deň derejede dowam etdirilýändir. Bu ýerde diňe günäni özümizde däl, belli ölçegde töweregimiziň bize garşy özüni alyp barşynda gözlemek gereklidir.

Waka bir-de şu nukdaýdan bakalyň: **Tapawutly bolmak, özümizi görkezmek we hakyky bolmaýan hyýallara düş-**

**mek duýgusy näme üçin mydama gadaganlyklaryň üstünde ösýär?** Bu nukdaýda meseläni özümizde gözlemelidiris. Ýaşlyk döwrümizde özümizi töweregimize tanatjak ukyp we başarjaňlyklardan mahrumdygymyzy oýlanýandygymyz üçin öňümizde gadagan edilen ýollardan başga bir ýol galmaýardy. Emma her adamyň özüne görä bir ukyby we mundan gözbaşyny alýan başarjaňlyklary bardyr. Bularyň orta çykarylmasy hasaplanylyşy ýaly aňsat däldir, elbetde. Maşgalamyzyň we ýakyn töweregimiziň bu meselede bize kömekçi we ýol görkeziji bolmagy gereklidir.

Beýleki tarapdan, bir topar zyýanly endikleriň täsin bir zowk dünýäsi bardyr. Hemmämiz bilýäris, ýagny bu dünýä ýalan, galp bir meýdançadyr. Galp dünýälerde güýmenmek käte bir çäresizligiň netijesidir. Çäresizlik bolsa özüňe ynamsyzlygyň bir şöhlelenmesidir. Çäresizlik döredijilikli adamy gysyr edýän, dörediji düşünje we hereketi öldürýän bir ýagdaýdyr. Özümizi tanamaga başlanymyzda bu ýaýjyk derrew garşymyza çykar. Eger ony dargadyp biljek bir garşy çykyşy amala aşyryp bilmesek, kyn günde galan her pursatymyz ony başujumyzda göreris.

Endikler käte-de täsir etme ýoly bilen gelýär. Maşgala töweregimizdäkiler ýa-da ýoldaş toparymyz dürli şekilde bize täsir edýär. Adam köplenç ulanýan diliniň, ýaşama şekiliniň, garşylyk görkezmeleriniň, akyl ýetirişleriniň ýaşaýan töweregine we degresine görä şekillenýändigini görýär. Bu ýagdaýy töwerek we degresini üýtgedende, has gowy aňlaýar. Şahsyýetiň ösüş ýagdaýynda gürrüňsiz täsirlenmeler boljakdyr. Emma täsirlenme psihologiýasy erkinligimiziň öňüni kesse we gowşak bir duruş şekili hökmünde ýaşaýşymyza siňse, şahs bolma

bagtymyzy ýitireris. Elbetde, täsire açyk boljakdyrys, ýöne täsirleri ölçäp çekip, çekişip-jedelleşip, soraga çekip almak ýagdaýyndadyrys. Diňe şol wagtda şahsyýetimizi ýitirmeris.

Ýaşlyk we kämillik çaglarymyzda saglygymyzyň we elimizdäki mümkinçilikleriň gymmatyny ýeterli derejede aňlaman bileris. Çünki, bir zat mesele bolup garşymyza çykmadykça, ony aňlamak hakykatdan hem kyndyr. Her meselede şeýlediris we bu ýagdaý biziň esasy häsiýet aýratynlygymyzdyr. Dünýä we ýaşaýşa meseleler arkaly akyl ýetirmek medeniýetimiziň maýasynda bardyr. Wakalar garşysynda başdan bir garaýşymyz, ulanyp biljek bilim-maglumatlarymyz bolan bolsady, belki olara öňürti meseleler arkaly däl-de, deliller nukdaýyndan bakmaga synanyşyp bilerdik. Emma beýle üpjünçiliklerden mahrum ýetişýäris. **Durmuş-ýaşaýşa meseleleri aşyp bakmak ýörelgeli we deňagramlykly bolmak diýmekdir.** Bu-da şahsyýet gurluşy bilen baglanyşykly bir ýagdaýdyr. Ýörelgesizlik we deňagramsyzlyk petiginde ýapyşyp biljek her endigimiz netijede bizi işjeňsizleşdirjekdir, şeýlelikde, aň, beden we ruhy taýdan bir çöküntä iterjekdir.

Durmuşda elmydama gapylar we köprüler bardyr. Endiklerimize tussag bolmazlyk üçin iň täsirli we gysga ýol erk güýjümize işjeňlik gazandyrmakdyr. Erkini ulanmasyny bilenler ne başgalary tarapyndan ezilerler, ne kirledilip bilner, ne-de ýasama höwesler bilen beden saglygyna we pul barlygyna zyýan berip biljek zatlary ulanma we etme zerurlygy duýarlar. Bu baglanyşykda adam bolmak erkini ulanmak diýmekdir. Erkiňi ulanmak bolsa, azat bolmak, özüňi her hili baknalykdan uzak tutmakdyr.

# Din: Howpsuzlyk meýdançasy we azat boluş ýoly

Goranmak we eýe bolmak duýgusy ýaşaýyş-durmuşy düşündirýän iki esasy düşünjedir. Edilinen ähli bilim-maglumat we tejribelerimizi bu iki duýgy adyna ulanarys. Goranmak isläris, çünki zyýana düşmek ýaşaýyş işjeňliklerimizi ýitirmek manysyna gelýändir. Eýe bolmak isläris, çünki barlygymyzy eýe bolan zatlarymyz bilen görkezme mümkinçiligini tapýandyrys.

**Durmuş düz bir ýol däldir.** Bir tarapda çagyl daşlary, tikenler we uçurymlar, beýleki tarapda dynç alyş ýerleri, ynamdar goragly ýerler we ýaraglar bardyr. Her  bir adam üçin bu beýledir we üýtgeýän zat onuň özi däl, serişdelerdir. Unutmaly däldir, ýagny ýol bar bolsa, ýolagçy we ýol görkezijisi-de bardyr diýmekdir. Ýene ýol bar bolsa, elbetde, gidiljek bir ýer we ýetiljek bir maksat hem boljakdyr.

Bu ýere çenli goranmagymyz gerek bolan päsgeller hakynda aýtdyk. Indi biraz bolsa eýe bolmagymyz gerek bolan gymmatlyklar hakynda gürleşeliň.

Ynsan durmuşda käbir soraglaryň jogabyny aňsat-aňsat tapyp bilmez. Nireden geldik, nirä gidýäris soraglary bu hili kyn soraglardandyr. Nireden gelendigmize degişli käbir düşünjelerimiz bardyr. Bularyň bir bölegini ýaşap öwrenýäris. Mysal üçin, bir ene we atadan, belli bir wagtda we ýerde doglan bolmak ýaly. Bir bölegini-de ylmy gözlegleriň maglumatlaryndan öwrenýäris. Madda, hereket, barlyk, ýokluk, özen, üýtgeme, aň we ş.m. hakyndaky bilim-maglumatlarymyzy ylym ýoly bilen gazanarys. Emma nirä gidýäris soragyna jogap tapmak şeýle bir aňsat iş däldir. Beýleki tarapdan soňu-

myz näme boljak, ölüm ýok bolup gitmekmidir ýaly soraglar bizi ürküzer. Ölümden soňraky ýaşaýyş, dünýäde eden zatlarymyzyň garşylygyny görüp-görmezlik, soňsuzlyk we ş.m. meselelerde sorajak soraglarymyza aljak jogaplarymyzy dinden başga hiç bir ýerden tapyp bilmeris we bu meselede ylym aşa işimize ýaramaz.

Ölüm düşünjesi ähli sowuklygyna garamazdan, elmydama ters, ýaramaz bir düşünje däldir. Aslynda ölüm gaçyp bolmajak bir hakykatdyr we ynsanyň oňa garşy taýýarlykly bolmagy gereklidir. Belki, ölüm däl-de, ölümden soňrasynyň näbelliligi bizi gorkuzýandyr.

Hawa, din ýaşaýyş-durmuşy düşündirýän we many berýän bir ýoldur. Beýle bolýan bolsa, diniň we onuň ynsana berýän maglumatlarynyň dogry düşünilmegi gereklidir.

Din diňe ynsan ýaşaýşy nukdaýyndan däl, eýsem adamlaryň arasyndaky gatnaşyklary we jemgyýet ýaşaýşy nukdaýyndan-da başda gelýändir. Jemgyýetleriň taryhlaryny derňeýänler öňürti olaryň dinlerine bakýarlar. Çünki din şahsyýetden jemgyýete durmuşyň her meýdançasynda özüni duýdurýan bir zatdyr.

Ýöne taryh boýunça din meselesinde edilen hilsiz çekişmeler adamlaryň başyny elmydama bulandyrypdyr. Munuň esasy sebäbi din meselesinde dogry maglumatlaryň ýeterlikli derejede adamlara ýetirilmedik bolmasydyr. Din we diniň çeşmesi hakynda sagdyn maglumatlary nireden we nähili öwrenjekdiris? Kitabyny we pygamberini dogry tanamagyň ýoly nämedir? Diniň hakykatlary bilen din diýip berilýän maglumatlary biri-birinden aýyrmagyň bir usuly barmydyr? Bu we muňa meňzeş soraglaryň jogaby belli bir maglumat hazynasyny gerekledýändir. Döwrümizde din adyndan gepleýänleriň ýeterlilikleri elmydama çekişmäge açyk bir meseledir. Janlarym, soraga çekilmek islenýän dinmidir, ýogsa din adyndan

öňe sürülýän toslamalarmydyr? Bulary biri-birinden aýyrmak aňsat däldir we köplenç çyzgylar biri-birine garyşýandyr.

Biz ähli bu çekişmeleriň uzagynda we özümiz bilen baş--başa galyp oýlanmaly, saýlap alýanlarymyzy anyklaşdyryp durmuşa geçirmelidiris. Din we diniň hakykatlary garşysynda aýtjak hiç bir zadymyz bolup bilmez. Hemmämiz bir bolan Allanyň barlygyna, onuň adamzada iberen pygamberlerine



we kitaplaryna, ahyret durmuşyna ynanýarys. Diniň buýruklaryny ýerine ýetirmede kynçylyklarymyz, ýaltalyklarymyz ýa-da kemçiliklerimiz bolup biler. Bular bizi din halkasynyň daşyna çykarmaz.

Öňi bilen dinimiziň esasy kitaby bolan *Gurhanyň* dogry bir terjimesini edinip aňlamaga çalşyp okamalydyrys. Ynanýan kitabymyz bize näme aňladýar, muny bilmek we öwrenmek asyl wezipelerimiziň başynda gelýändir. Soňra yzyndan Pygamberimiziň durmuşyny we hadyslaryny ýene dogry bir çeşmeden öwrenmelidiris. Soňra? Soňrasy bize galan bir işdir! Alla bize akyl we oýlanma ukybyny beripdir. Belli bir bilim-maglumata we durmuş tejribesine eýediris. Ynanç dünýämize şekil berme ussatlygyny indi özümiz görkezmelidiris. Din we diniň taglymatlary ýetilip bilinmejek ýa-da okamak bilen düşünülip bilinmejek maglumatlar däldir. Hemme kişi öz güýjüniň ýetişine görä olara ýetip biler. Aslynda jogapkärçiliklerimiz-de öz güýjümiz bilen çäkli dälmidir? Güýjümiz we mümkinçiliklerimiz nähili bolsa, olardan jogapkärdiris.

Bu meselede döwrümiziň ýaşlaryna düşýän ähmiýetli bir wezipesi bardyr: Din adyndan inkärçi ýa-da goranyjy çemeleşmelere gyzyklanmazlyk. Bu iki çemeleşmäniň umumy aýratynlygy adamlary akmak ýerine goýmakdyr! Ilkinji adamdan bäri bar bolan bir hakykat ýok hasaplanyp bilermi? Ýa-da bar bolan zadyň barlygyny goramaga çalyşmak onuň hakynda gizlin bir şübhe etmek dälmidir? Beýle bir çemeleşme ynsanyň özüne bolan ynamyny sarsdyrar. Olardan sorasaňyz hakykatlary özlerinden başga hiç kim görmez, bilmez we aňlamaz! Beýle bir zat bolarmy? Bu adamy kemsitmekdir, has dogrusy ony tanamazlykdyr. Her adam nämäniň dogry, nämäniň ýalňyş we nämäniň hakyky, nämäniň galat bolýandygyny bilip biljek akyl ýetirme güýjüne eýedir. Dagy näme, biz bu

akyl ýetirişlerimizi işletmesek, başgalary olary ýok hasaplar we ulanmaga, ezmäge çalşar.

Biziň dinimiz Yslamdyr. Ol iň soňky we kemçiliksiz bir dindir. Yslamyň düýp esasy Allanyň barlygyna we birligine, Hz. Muhammediň onuň pygamberidigine we ahyret durmuşyna ynanmakdyr. Yslamyň ähli ýörelgeleriniň maksady ahlagy we adalaty goramakdyr. **Adamlaryň arasynda düýpli bir ahlak we adalat aňlaýşy bolmazdan, parahatlyk, huzur-rahatlyk we geçirimlilik degresi amala aşyrylmaz.**

*"Alla siziň ne daş görnüşiňize, ne-de mallaryňyza bakar. Ol diňe siziň kalplaryňyza we işleriňize bakar"* diýen Pygamberimiz (Müslim, "Birr", 33; Ibn Maje, "Züht", 9) dogrularymyzy başgalary bilen paýlaşýarkak, laýyk görmegimiz gerek bolan bir altyn kadany şeýle beýan edýär: *"Aňsatlaşdyryň, kynlaşdyrmaň, söýünjiläň, ýigrendirmäň"* (Buhary, "Ylym", 12; Müslim, "Jihat", 6).

*Gurhan* "Asr" süresinde bize bir ynsan kesgitlemesi we durmuş pelsepesini berýär: Beýik Alla diýýär ýagny: *"Asra (asyr, ikindi wagty) ant bolsun, ýagny ynsan zeleldedir. Ýöne iman edip, gowy işler edenler, biri-birlerine dogryny we sabry maslahat edenler munuň daşyndadyr."*

Iman etmek ýaradyjy güýji bilmek we ony tanamakdyr. Bütin älemi ýokdan bar eden güýji bilip tanamaýan öz barlygyny sagdyn bir esasa oturdyp bilmez. Bu sebäpli bar boluş aň-düşünjesi ýaradyjy bir güýje ynanmagy gerekledýär. Bu ynsany daşaryk tarap bir açylma içinde kesgitlemedir. Içe tarap kesgitleme bolsa, ynsanyň erki üstünden edilýändir. Bu-da bar boluş aňynyn özüni gowy işlere bagyşlamagy manysyna gelýändir. Şeýlelikde, ynsan uly bir güýje baglanan, erkini ulanyp, gowy işler edýän bir baglanyşykda kesgitlenen bolýar. Bu kesgitlemede ynsan şahsy nukdaýdan ele alynýandyr.

Bu wagt içinde bir-de ynsanyň durmuşdaky kesgitlemesi geçirilýändir. Bu kesgitlemede ynsan gatnaşyklaryny tertibe salýan, gatnaşyklara many berýän we olary işjeň kylýan bir häsiýetnama öňe çykarylýandyr. Ýagny dogryny we dogra ýetmek üçin garşylaşylan kynçylyklara göwüs gerip biljek bir aňlaýşy, gysgaçasy, sabyr etmegi teklip edýän bir çemeleşme gürrüň meselesidir. Çünki, **ýaşaýyş-durmuş gapma-garşylyklar arasyndaky amansyz we dowamly bir göreşdir.** Bu göreşde oňyn, gowy tarapda bolmagy we durmuşyň kynçylyklaryna garşy döz gelmegi öňe sürmek bar boluş aň-düşünjesinin özüni görkezmegi we bir durmuş pelsepesine eýe bolmagy diýmekdir. Bu bolsa ynsanyň durmuşy, ýagny durmuş bilen baglanyşykly kesgitlemesidir. Sözüň gysgasy, diňe Allaha iman eden, gowy işler eden, biri-birlerine dogryny we sabry teklip edenler hakyky ynsan bolmaklygy gazanyp bilerler. Bu meýdançanyň daşynda galanlar özlerini amala aşyrma bagtlylygyny aňsat-aňsat tapyp bilmezler.

Mundan ugur alyp, bir musulmanyň jogapkärçilik meýdançalaryny şu sözbaşylar astynda toplamak mümkindir:

1. Allaha we Pygamberlerine garşy borçlary,
2. Özüne garşy borçlary,
3. Maşgalasyna garşy borçlary,
4. Ülkesine we milletine garşy borçlary,
5. Ähli adamlara garşy borçlary,
6. Tebigy töwerege we beýleki barlyklara garşy borçlary.

Netije hökmünde gowy bir musulman nämä ynanyp-ynanmajakdygyny we nämeleri edip-etmejekdigini bilen ynsan diýmekdir.

Yslam dini ynanç, ybadat, ahlak, şahsy we jemgyýetçilik ýaşaýyş nukdaýyndan ynsany bir bütin hökmünde garşysyna alýandyr we Yslamyň göz öňünde tutýan ynsan şekiliniň bilinýän esasy aýratynlyklary şulardyr:



1. Alla ynanýan we ybadat edýän,
2. Pygamberiniň ýolundan gidýän,
3. Alla we Pygamber söýgüsini hemme zatdan üstün tutýan,
4. Dininiň taglymatlaryny dolulygyna kabul edýän,
5. Enesine we atasyna garşy sylag-hormatda bolýan,
6. Ýanýoldaşyny we çagalaryny söýýän, olara garşy merhemetli bolýan,
7. Ýakyn maşgalasyny we garyndaşlaryny ahmal etmeýän,
8. Goňşulary bilen gowy gatnaşykda bolýan,
9. Adam öldürmeýän,
10. Ýalan sözlemeýän,
11. Ogurlyk etmeýän,
12. Amanata hyýanat etmeýän,
13. Sözünde durýan,
14. Zyna günäsini etmeýän,
15. Hiç kimiň namysyna degmeýän we göz dikmeýän,
16. Humar oýnamaýan,
17. Içgi içmeýän,
18. Haksyz gazanç yzynda ylgamaýan,
19. Din taýyndan şübheli bolan zatlardan gaça durýan,
20. Isripden gaça durýan,
21. Gysganç bolmaýan,
22. Öz saglygyna zyýanly bolan zatlary etmeýän,
23. Başgalaryna töhmet atmaýan,

24. Hiç kime erbetlik etmeýän we erbetlik hakda pikirlenmeýän,
25. Kine saklamaýan,
26. Adamlara ýokardan bakmaýan,
27. Özi sözüne, içi daşyna laýyk we dogruçyl bolýan,
28. Bilmeýän bir zady hakynda gürlemeýän,
29. Bilmeýänlerini öwrenýän we öwrenenlerini durmuşa geçirýän,
30. Ybadatlaryny göz üçin etmeýän,
31. Kynçylyklara garşy sabyr etmesini bilýän,
32. Adalatsyzlyk garşysynda dymmaýan we bir şekilde garşy çykýan,
33. Ýetimleriň haklaryna gözegçilik edýän,
34. Garyplara we mätäç kişilere kömek edýän,
35. Töweregindäki adamlary goraýan,
36. Eden her işinde adamlara peýdaly bolmaga çalyşýan,
37. Ýaşaýan töweregini özüne Allanyň bir amanaty hasaplaýan,
38. Dini, watany we milleti üçin hiç bir pidakärlikden gaça durmaýan, bu ugurda gerek bolsa, päk ýüreginden ölümi göze alýan,
39. Söýýänini Alla üçin söýen, söýmeýänini Alla üçin söýmeýän,
40. Ýagşylygy emir edýän, erbetlikden gaça durdurýan,
41. Ýaşaýyş-durmuşy boýunça gowy bir musulman bolmagy özüne maksat edinen.

Ine, Yslamyň göz öňünde tutýan ynsan şekili budur!

**Milletimiz taryh boýunça Yslam saýasynda uly başarjaňlyklara gol çekendir.** Ýene Yslam saýasynda uly peläketlerden halas bolmagy başarandyr. Bu meselede kyn wagtlaryň iň täsirli Din Işleri Baş edarasynyň başlyklaryndan biri bolan Ahmet Hamdi Akseki bir ýazgysynda: *“Yslamyň gözegçilik edýän bir maksady bardyr, ýagny ol-da wahetdir (birlikdir). Ýaradyjy gudrat (güýç) aralarynda wahdeti goramak üçin çalyşýan milletleri hiç bir wagt heläk (ýok) etmändir, müşrik hem (inkärçi) bolsalar, ýene olary duşmanlaryna garşy ýeňlen kylan däldir”* diýýändir.

Biz bu milletiň we bu watanyň çagalary, bu medeniýetiň adamlarydyrys. Bize aslymyzy hiç bir güýç inkär etdirip bilmez. Başarjaňlyklarymyz bilen, başarjaňsyzlyklarymyz bilen şol bir ýoluň ýolagçysy, şol bir medeniýetiň wekili we daşaýyjysydyrys. Eýe bolan ynanjymyza, taryh we medeniýet mirasyna hyýanat etmeris. Jogapkärçiliklerimizi elimizden geldigiçe ýerine ýetirmäge çalşarys. Hiç kimiň ýol görkezijiligine mätäçligimiz ýokdur. Durmuş aslynda hakykatlary öňümize serip goýýandyr. Hakykaty tutan wagtymyz işlerimizi ýoluna goýduk diýmekdir.

## Dil we medeniýet: Namys we bar boluş söweşi

Dil bir milletiň namysydyr we medeniyet bolsa onuň garawulydyr.

Ynsan bolmagyň iň ähmiýetli aýratynlygy dildir. Ynsanyň özüni, barlygy, barlyk içindäki ýerini aňlama we aňlatma serişdesi bolan dil, oňa berlen iň uly ukyp we güýçdür. Ynsan ýaşaýyş-durmuşa bilim-maglumat bilen akyl ýetirýär we bi-

lim-maglumata dil bilen ýetýär. Dil bolmazdan, zatlary tanap bilmeris.

Ynsanyň asyl güýji dildedir. Onuň bilen aragatnaşyk gurýar, öwrenýär we öwredýär. Dili ulanma ukyby beýleki ähli ynsany ukyplaryň esasyny we aýratynlygyny, hilini görkezýär. Ynsan dil ukyby saýasynda öz şahsyýetini we kişiligini orta goýýar.

Dil diňe bir aragatnaşyk serişdesi däl, şol bir wagtda bir gurluşyk meýdanydyr. Bir milletiň medeniýeti we medeniýet durmuşy öňürti dilde gurulýar. Soňra ýene dilde başga meýdanlara daşalýar. Millet durmuşynda geçmiş bilen bu gün we bu gün bilen ertir arasynda ýeke-täk köpri dildir. Bu sebäpli dilini goramaýan milletler geljegini güwä astyna alyp bilmezler. **Diline we milletine eýe çykan milletler bolsa, iň erbet şertlerde hem aýakda galmagy başararlar.**

Biziň eramyzdan öň 552-479-njy ýyllar arasynda ýaşan we ynsany durmuşa baglaýan ýörelgeleriň mertebeden göz başyny alýan jogapkärçiliklerdigi garaýşyny öňe sürýän Hytaýly uly filosof Konfutsiýden “Ülkänin edara edilmesi saňa berilsedi, ilkinji iş hökmünde näme ederdiň?”-diýip soraýarlar. Ol-da: *“Hiç gürrüňsiz dili gözden geçirmek bilen, dili düzeltmek bilen işe başlardym”* diýýär. “Näme üçin?” diýýärler. *“Dil düzgün bolmasa, sözlenen sözlenmek islenýän däldir, sözlenen sözlenmek islenýän bolmasa, edilmegi gerek bolan edilmän galar, edilmegi gerek bolan edilmän galanda bolsa, däp-adatlar bilen sungatlar yza galar, däp-adatlar bilen sungatlar yza galanda bolsa, adalat ýoldan çykar, adalat ýoldan çykanda, halk çäresizlik içinde galar. Bu sebäpli sözlenmegi gerek bolan idegsiz taşlanylyp bilinmez. Onuň üçin dil her zatdan ähmiýetlidir”* diýýär. Diliň işjeňligini düşündirmek üçin mundan has gowy bir çemeleşme bolup bilmez.

Adam we durmuş üýtgeýär, dil we medeniýet-de üýtgeýär. Bu üýtgeme tebigy şertler içinde bolsa-da, bir ösüşdir. Diliň tebigy bolmaýan şertlerde üýtgemä zorlanmasy bolsa, onuň bozulmagyna sebäp bolar.

Türk dili taryhda käbir ýolunma döwürlerini ýaşapdyr. Mysal üçin, parsça we arapça bilen garşylaşmasy şeýle bir wakadyr. Ol döwürlerde medeniýet durmuşymyzyň sagdynlygy saýasynda parsça we arapça bilen garşylaşmak türkçe üçin bir gazanç we baýlyk bolupdyr. Tanzimat bilen birlikde başlaýan günbatarlaşma başdan geçirmesi we muňa bagly bolup orta çykan täze bir ýolunma döwri bolsa türkçäniň tersine bolupdyr. Çünki, günbatarlaşma taslamasy durmuşyň ähli meýdançalaryny içine alýardy we parhly bir öwrümi göz öňünde tutýardy. Bu sebäpli türkçe bu döwürde goragsyz galypdyr.

Indi dil we medeniýet durmuşymyzyň goralmagy nukdaýyndan okuw-terbiýe çagyndaky ýaşlarymyza örän uly wezipeler düşýändir. Nämedir bular? Esasy ýörelgeler bilen sanalyň:

1. Daşary ýurt haýranlygyny durmuşymyzdan çykarmak.
2. Medeni gymmatlyklarymyza we däp-adatlarymyza eýe çykmak.
3. Milli we ruhý gymmatlyklarymyzy goramak.
4. Içinden gelen jemgyýetçilik bölümimize garşy kesekileşmezlik we maşgala gymmatlyklarymyzy unutmazlyk.
5. Maşgalamyz bilen oňşukly ýaşamak, özümizi olara aňlatmaga we olary diňlemäge çalyşmak.
6. Baýramlarda ýakyn garyndaş we goňşularymyzy zyýarat etmek.

7. Ýoldaş saýlanymyzda ünsli bolmak.
8. Gowy bir bilim almaga çalyşmak we iş durmuşymyzda başarjaň bolmak.
9. Öz özboluşly durmuşymyzy ýaşamak.
10. Gowy derejede daşary ýurt dilini öwrenmege çalyşmak, emma şübhesiz türkçe pikirlenmek.
11. Her meselede türkçe atlary ulanmagy seçip almak.
12. Sagdyn bir okama endigini gazanmak we edebiýatymyzyň şygyr, hekaýa we roman görnüşindäki klassyk we tanymal eserlerini hökman okamak.
13. Nakyl we frazeologizmlerimizi öwrenip, olary gündelik gepleşmämizde köp ulanmak.
14. “Keýik muhabbeti” (boş geplemek) diýilýän gepleşme şekilini gowy görmezlik; has beteri argo we kesilip aýdylýan sözler bilen gürlemezlik. Ulanýan sözümizi aň-düşünjelilik bilen saýlamak, dogry we doly aýtmak.
15. Halk sazymyzy diňlemek we diňlenmesini üpjün etmek.
16. Türk folkloryny söýmek we söýdürmek.
17. Ülkämiziň taryhy we geografiýa taýdan baýlyklaryny we gözelliklerini tanamak we gezip görmek.
18. Pursat tapyldygyça maşgala ulularymyzyň mazarlaryny we taryhy şahsyýetleriň gabyrlaryny zyýarat etmek.

Bütin bulary durmuşa geçirmek, elbetde, aňsat däldir. Emma şertleriň mümkinçilik berdigi ölçegde işe bir ýerden başlamak gerekdir. Edilip bilinjek bolany soňa goýmak jogapkärçilikden gaçmak bolar. Esasy meselelerimizden biri-de budur.

# Täze bir başlangyç üçin soňky sözler

Ynsanyň dogluş bilen başlaýan, emma ölüm bilen tamamlanmaýan durmuş başdan geçirmesine degişli dürli meselelerde eden söhbetimizi bu ýerde bitirýäris. Ýaşaýyş dowam etdigiçe biten her söhbet täze bir söhbetiň başlangyjy bolup biljekdir. Biz duýgy we düşünjelerimizi sizler bilen paýlaşmaga çalyşdyk. Siz bolsa olary başgalary bilen paýlaşyp biljeksiňiz. Bu bir ösüş ýagdaýydyr we beýle dowam edip gitjekdir.

Durmuş başdan geçirmesi erk we aň bilen şekillenen bir zatdyr. Ýarpy-ýalta we tötänleýin bir zat däldir. Bar bolan her bir zadyň bir ýeri, gymmaty/manysy we maksady bardyr. Adamlaryň arasyndaky aragatnaşygyň maksady bolsa adamçylyk hakykatynyň paýlaşylmagyny üpjün etmekdir. Ynsan durmuşa degişli düşünje we tejribelerini başgalary bilen paýlaşdygyça özüni täzelär. Özüni täzeleýän öz ýolunda has rahatlyk bilen we ynam bilen ilerlär.

Ýaşaýyş-durmuşa many gazandyrýan onuň üçin berýän göreşimizdir. Bu göreşiň barlygy we özümizi tanamak, degişlilik düşünjesini ösdürmek, okuw-terbiýe durmuşy, kär-hünär eýesi bolmak ýaly kynçylykly basgançaklary bardyr. Bu basgançaklary başarjaňlyk bilen geçenler ýaşaýyş-durmuş göreşinde has üpjünçilikli we güýçli bolarlar.